# පුරවැසි අධ්‍යාපනය

## 08 ශ්‍රේණිය

අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව



# ශ්‍රී ලංකා ජාතික ගීය

ශ්‍රී ලංකා මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
සුන්දර සිරිබරිනී, සුරැඳි අතිසෝබමාන ලංකා
ධාන්‍ය ධනය නෙක මල් පලතුරු පිරි ජය භූමිය රම්‍යා
අපහට සැප සිරි සෙත සදනා ජීවනයේ මාතා
පිළිගනු මැන අප භක්ති පූජා
නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා
ඔබ වේ අප විද්‍යා  ඔබ ම ය අප සත්‍යා
ඔබ වේ අප ශක්ති  අප හද තුළ භක්ති
ඔබ අප ආලෝකේ  අපගේ අනුප්‍රාණේ
ඔබ අප ජීවන වේ  අප මුක්තිය ඔබ වේ
නව ජීවන දෙමිනේ නිතින අප පුබුදු කරන් මාතා
ඥාන වීර්ය වඩවමින රැගෙන යනු මැන ජය භූමි කරා
එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා
යමු යමු වී නොපමා
ප්‍රේම වඩා සැම භේද දුරැර ද නමෝ නමෝ මාතා
අප ශ්‍රී ලංකා, නමෝ නමෝ නමෝ නමෝ මාතා

අපි වෙමු එක මවකගෙ දරුවෝ
එක නිවසෙහි වෙසෙනා
එක පාටැති එක රුධිරය වේ
අප කය තුළ දුවනා

එබැවිනි අපි වෙමු සොයුරු සොයුරියෝ
එක ලෙස එහි වැඩෙනා
ජීවත් වන අප මෙම නිවසේ
සොඳින සිටිය යුතු වේ

සැමට ම මෙත් කරුණා ගුණෙනී
වෙළී සමගි දමිනී
රන් මිණි මුතු නො ව එය ම ය සැපතා
කිසි කල නොම දිරනා

ආනන්ද සමරකෝන්

# පෙරවදන

ලෝකය දිනෙන් දින සංවර්ධනය කරා පියමනින විට අධ්‍යාපන ක්ෂේත්‍රය ද සැමවිටම අලුත් වෙයි. එබැවින් අනාගත අභියෝග සඳහා සාර්ථක ලෙස මුහුණ දිය හැකි ශිෂ්‍ය ප්‍රජාවක් බිහිකරලීමට නම් අපගේ ඉගෙනුම් ඉගැන්වීම් ක්‍රියාවලිය ද නිරතුරුව සාධනීය ප්‍රවේශ වෙත ළඟාවිය යුතු ය. එයට සවියක් වෙමින් නවලොව දැනුම සමීප කරන අතරම, යහගුණයෙන් පිරිපුන් විශ්වීය පුරවැසියන් නිර්මාණය කිරීමට සහයවීම අපගේ වගකීම වේ. ඉගෙනුම් ආධාරක සම්පාදන කාර්යයෙහි සක්‍රිය ලෙස ව්‍යාවෘත වෙමින් අප දෙපාර්තමේන්තුව ඒ සඳහා දායක වනුයේ දූයේ දරුවන්ගේ නැණ පහන් දල්වාලීමේ උතුම් අදිටනෙනි.

පෙළපොතක් යනු දැනුම පිරි ගබඩාවකි. එය විටෙක අප වින්දනාත්මක ලොවකට කැඳවාගෙන යන අතරම තර්ක බුද්ධිය ද වඩවාලයි. සැඟවුණු විභව්‍යතා විකසිත කරවයි. අනාගතයේ දිනෙක, මේ පෙළපොත් හා සබැඳි ඇතැම් මතක, ඔබට සුවයක් ගෙන දෙනු ඇත. මේ අනගි ඉගෙනුම් උපකරණයෙන් ඔබ නිසි පල ලබාගන්නා අතරම තව තවත් යහපත් දැනුම් අවකාශ වෙත සමීප වීම ද අනිවාර්යයෙන් සිදු කළ යුතු ය. නිදහස් අධ්‍යාපනයේ මහරු තිළිණයක් ලෙස නොමිලේ මේ පොත ඔබේ දෝතට පිරිනැමේ. පාඨ ග්‍රන්ථ වෙනුවෙන් රජය වැය කර ඇති සුවිසල් ධනස්කන්ධයට අගයක් ලබා දිය හැක්කේ ඔබට පමණි. මෙම පෙළපොත හොඳින් පරිශීලනය කර නැණ ගුණ පිරි පුරවැසියන් වී හෙට ලොව එළිය කරන්නට ඔබ සැමට දිරිය සවිය ලැබෙන්නැයි සුබ පතමි.

මෙම පෙළපොත් සම්පාදන සත්කාර්යය වෙනුවෙන් අප්‍රමාණ වූ දායකත්වයක් සැපයූ ලේඛක, සංස්කාරක හා ඇගයුම් මණ්ඩල සාමාජික පිරිවරටත් අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුවේ කාර්ය මණ්ඩලයටත් මාගේ ප්‍රණාමය පළකරමි.

**පී. එන්. අයිලප්පෙරුම**
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්,
අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව,
ඉසුරුපාය,
බත්තරමුල්ල.
2020. 06. 26

**නියාමනය හා අධීක්ෂණය**

| | |
|---|---|
| පී. එන්. අයිලප්පෙරුම | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් ජනරාල්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**මෙහෙයවීම**

| | |
|---|---|
| ඩබ්ලිව්. ඒ. නිර්මලා පියසීලි | අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන කොමසාරිස් (සංවර්ධන)<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**සම්බන්ධීකරණය**

| | |
|---|---|
| ඩබ්ලිව්. ඒ. එන්. දර්ශි රණසිංහ | සහකාර කොමසාරිස්<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| එච්.එම්. පියුමි අනුපමා | සහකාර කොමසාරිස් (2020 මුද්‍රණය)<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |

**සංස්කරණය**

| | |
|---|---|
| මහාචාර්ය ජයදේව උයන්ගොඩ | මහාචාර්ය,<br>රාජ්‍ය ප්‍රතිපත්ති අධ්‍යයන අංශය,<br>කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| ධම්ම දිසානායක | ජ්‍යෝෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,<br>දේශපාලන විද්‍යාව හා රාජ්‍ය ප්‍රතිපත්ති<br>අධ්‍යයන අංශය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| නීතිඥ වසන්තා සෙනෙවිරත්න | අංශාධිපති,<br>පොදු හා අන්තර්ජාතික නීති අධ්‍යයන අංශය,<br>නීති පීඨය, කොළඹ විශ්වවිද්‍යාලය |
| ඒ. එල්. එස්. අබේවික්‍රම | ජ්‍යෝෂ්ඨ කථිකාචාර්ය,<br>ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම |
| ඩබ්ලිව්. ඒ. එන්. දර්ශි රණසිංහ | සහකාර කොමසාරිස්,<br>අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව |
| ආර්. එම්. ඩී. රොහාන් | කථිකාචාර්ය,<br>ජාතික අධ්‍යාපන විද්‍යාපීඨය, පස්දුන්රට |
| ජේ. ඒ. පී. එස්. ජයවීර | ගුරු සේවය,<br>පුලි/ සාන්ත ජෝසප් මහා විද්‍යාලය,<br>කුලියාපිටිය |
| එස්. කරුණාකරන් | කථිකාචාර්ය,<br>ජාතික අධ්‍යාපන ආයතනය, මහරගම |

**ලේඛක මණ්ඩලය**

| | |
|---|---|
| ආචාර්ය ඩබ්ලිව්. එම්. ශාමින්ද වනසිංහ | කථිකාචාර්ය,<br>ශ්‍රී ලංකා විවෘත විශ්වවිද්‍යාලය, නාවල |
| එම්. කේ. කිංස්ලි ප්‍රියන්ත | කථිකාචාර්ය,<br>රුහුණ ජාතික අධ්‍යාපන විද්‍යා පීඨය,<br>වලහන්දූව |
| එච්. එච්. අරුණ ඉන්ද්‍රසේන | ගුරු උපදේශක,<br>කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, බලංගොඩ |

සී. එස්. ජයසිංහ — ගුරු මධ්‍යස්ථාන කළමනාකරු (විශ්‍රාමික), හොරණ

කේ. ඒ. නිලන්ත පුෂ්පකුමාර — විදුහල්පති, බප/හො/ විද්‍යාර්ථ කනිෂ්ඨ විද්‍යාලය, මහගම

ඩබ්ලිව්. එච්. නාමල් රේණුකා — ගුරු සේවය, ඇහැලියගොඩ මධ්‍ය මහා විද්‍යාලය

ඒ. එම්. එස්. බී. අලහකෝන් — ගුරු සේවය, ධර්මරාජ විදුහල, මහනුවර

ඩී. එම්. ජයලත් බණ්ඩාර — ගුරු සේවය, සාරනාත් මහා විද්‍යාලය, කුලියාපිටිය

ජී. ජී. ආර්. එන්. සෝමවීර — ගුරු සේවය, උසස් බාලිකා විද්‍යාලය, මහනුවර

එම්. එෆ්. මොහොමඩ් රියාස් — කථිකාචාර්ය, ජාතික අධ්‍යාපන විද්‍යාපීඨය, දර්ගානගර්

යූ. එල්. ශිෆර්ඩීන් මරික්කාර් — ගුරු උපදේශක, කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, වත්තේගම

එම්. එච්. එම්. හුවයිස් — ගුරු සේවය, අල් ශෆා මහා විද්‍යාලය, වත්තෙගෙදර, පොල්ගොල්ල

**සෝදුපත් කියවීම**

එම්. ඒ. එම්. දමයන්ති — සංවර්ධන සහකාර, ද්විතීයක පාසල් සංවර්ධන ශාඛාව, අධ්‍යාපන අමාත්‍යාංශය

**භාෂා සංස්කරණය**

මහාචාර්ය නිමල් මල්ලවආරච්චි — අංශාධිපති, සිංහල අධ්‍යයන අංශය, කැලණිය විශ්වවිද්‍යාලය

ටී. ඩී. පී. ජයමාන්න — ඉංග්‍රීසි අධ්‍යයන අංශය, මානව ශාස්ත්‍ර හා සමාජීය විද්‍යාපීඨය, ශ්‍රී ලංකා විවෘත විශ්වවිද්‍යාලය, නාවල

**පරිගණක සහාය, පිටු සැකසුම හා රූප සටහන්**

තිනෝලි ශෙනේෂා කොතලාවල — තොරතුරු තාක්ෂණ අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

**පිටකවර නිර්මාණය**

එච්. එම්. මිතිල උදාර — තොරතුරු තාක්ෂණ අංශය, අධ්‍යාපන ප්‍රකාශන දෙපාර්තමේන්තුව

# පටුන

# 01 පොදු සේවා

## හැඳින්වීම

පොදු සේවා (Public Services) සැපයීමේ අරමුණ ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වයේ ගුණාත්මක සංවර්ධනයක් ඇති කිරීමයි. රජය හා පෞද්ගලික අංශය මගින් පොදු සේවා සපයනු ලැබේ. මෙම පරිච්ඡේදය අධ්‍යයනය කිරීමෙන්,

- පොදු සේවා හඳුනා ගැනීමට
- එම සේවා ජන ජීවිතය යහපත් කර ගැනීමට දායක වන ආකාරය හඳුනා ගැනීමට
- පොදු සේවා සපයන ආයතන හා ඒවායේ වගකීම් විමසා බැලීමට
- පොදු සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීම සම්බන්ධයෙන් ඔබෙන් ඉටු විය යුතු යුතුකම් ඉටු කිරීම පිළිබඳ නිපුණතා සංවර්ධනය කර ගැනීමට ඔබට හැකි වනු ඇත.

## පොදු සේවා හඳුනා ගනිමු

එදිනෙදා අවශ්‍යතා ඉටු කරගැනීම සඳහා අපි විවිධ සේවා ප්‍රයෝජනයට ගනිමු. පවුලේ සාමාජිකයකු ලෙසත් පාසලේ සාමාජිකයකු ලෙසත් ඔබ ප්‍රයෝජනයට ගන්නා සේවා පිළිබඳ සිතා බලන්න.

ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වයේ ගුණාත්මක සංවර්ධනය අරමුණු කරගෙන පොදුවේ සියලු ම ජනතාවට ප්‍රයෝජනයට ගත හැකි වන සේ රජය හා පෞද්ගලික අංශය මගින් සපයන සේවා, පොදු සේවා වේ.

## අප ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පොදු සේවා




ජල සම්පාදනය
සෞඛ්‍යය
අධ්‍යාපනය
ප්‍රවාහනය
විදුලිය
සමුපකාර
පණිවුඩ හුවමාරුව
ආරක්ෂක සේවා
තැපැල් සේවය

**පොදු සේවා මහජනතාව වෙත සපයන ආකාරය අනුව ඒවා පහත දැක්වෙන පරිදි වර්ග කර දැක්විය හැකි ය.**




පොදු සේවා වර්තමාන ජන සමාජයට අත්‍යවශ්‍ය සේවා බවට පත් වී තිබේ. පොදු සේවා රැසක් රජය නොමිලේ සපයයි. ඇතැම් සේවා සහනදායී අය කිරීමේ පදනම මත සැපයේ. මෙම සේවා පවත්වාගෙන යාම සඳහා රජය වාර්ෂිකව විශාල මුදලක් වැය කරයි. රජය ජනතාවගෙන් ලබාගන්නා බදු මුදල් මෙන් ම රජයේ වෙනත් ආදායම්, මෙම සේවා පොදු ජනතාව වෙත සැපයීම සඳහා යොදා ගැනේ.

## පොදු සේවාවල අවශ්‍යතාව

- ජන ජීවිතයේ එදිනෙදා කටයුතු පහසු කිරීමට
- ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වය යහපත් කිරීමට
- සෑම පුද්ගලයකුට ම තනි තනිව සපයා ගත නොහැකි සේවා ලබා දීමට
  උදා - විදුලිය, පොදු ප්‍රවාහනය
- අඩු ආදායම්ලාභීන්ට සහන සැලසීමට
- පුද්ගලයන් අතර/ප්‍රදේශ අතර සබඳතා පවත්වාගෙන යාමට
- භාණ්ඩ නිෂ්පාදනය, බෙදාහැරීම හා වෙළෙඳාම වැනි ආර්ථික කටයුතු සඳහා පහසුකම් සැපයීමට
- සමාජ අවශ්‍යතා ඉටු කිරීම මගින් මානව අයිතිවාසිකම් සුරක්ෂිත කිරීමට
- සමාජ සාධාරණත්වය තහවුරු කිරීමට

## 1.1 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පොදු සේවා ලයිස්තුගත කරන්න.
- එම සේවා අතරින්, රජය නොමිලේ ඔබට සපයන සේවා දෙකක් නම් කරන්න.
- එම සේවා ඔබේ ජීවිතය යහපත් කර ගැනීමට බලපාන ආකාරය පැහැදිලි කරන්න.

### පොදු සේවාවල විකාශනය

අතීතයේ අනුරාධපුර හා පොලොන්නරු රාජධානි සමයේ සිටම පාලකයන් වැව්, වාරිමාර්ග, රෝහල්, ඔසු උයන් ආදිය මහජන ප්‍රයෝජනය සඳහා ඉදි කිරීමට අනුග්‍රහය දක්වා තිබේ.

අනුරාධපුර යුගයට අයත් බුද්ධදාස රජතුමාගේ රාජ්‍ය කාලයේ දී ගම් දහයකට එක් වෛද්‍යවරයකු බැගින් පත් කළ බව සඳහන් වේ. රෝහල් පිහිටුවා ඒවා නඩත්තු කිරීමටත් ඔසු උයන් ආදිය කරවීමටත් රජවරුන් ක්‍රියා කර ඇත.



වැවක්

එසේ ම අනුරාධපුර යුගයේ සිට ආගමික ස්ථාන මුල් කරගෙන අධ්‍යාපන ආයතන පැවති බවට ද සාක්ෂ්‍ය හමු වී ඇත.

බ්‍රිතාන්‍ය පාලන යුගයේ දී (ක්‍රි. ව. 1815 - 1948) වතු වගාවට අවශ්‍ය පහසුකම් සැපයීම අරමුණු කරගනිමින්, පාලන කටයුතුවල පහසුව හා ආරක්ෂක අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම සඳහා සේවා කිහිපයක් ආරම්භ කර ඇත.



පැරණි රෝහලක නටබුන්

### බ්‍රිතාන්‍ය පාලන යුගයේ ආරම්භ කළ සේවා



වාෂ්ප දුම්රියක්

- ප්‍රවාහනය
- තැපැල් හා විදුලි පණිවුඩ සේවා
- බැංකු සේවා

ක්‍රි. ව. 1945 දී නිදහස් අධ්‍යාපනයට අදාළ යෝජනා සම්මත වීමෙන් පසු නිදහස් අධ්‍යාපනය පොදු සේවාවක් ලෙස ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක විය. නිදහස් අධ්‍යාපනය ශ්‍රී ලංකාවට හඳුන්වා දීමේ ගෞරවය ආචාර්ය සී. ඩබ්ලිව්. ඩබ්ලිව්. කන්නන්ගර මැතිතුමාට හිමි වේ.



සී. ඩබ්ලිව්. ඩබ්ලිව්. කන්නන්ගර මැතිතුමා

ක්‍රි. ව. 1948 දී ශ්‍රී ලංකාව නිදහස දිනා ගැනීමෙන් පසු, මහජන ශුභසිද්ධිය හා පොදු යහපත අරමුණු කර ගෙන පොදු සේවා රැසක් ආරම්භ කර ඇත. ඒවා පවත්වාගෙන යාමට බලයට පත් වූ සෑම රජයක් ම කටයුතු කර ඇත.

## 1.2 ක්‍රියාකාරකම

- අතීතයේ පැවති පොදු සේවා පිළිබඳ පහත සඳහන් මාතෘකාවලට අදාළව තොරතුරු ගොනුවක් සකස් කරන්න.
  - අතීතයේ පැවති පොදු සේවා
  - ඒ සඳහා අනුග්‍රහය දක්වූ පාලකයන්

## පොදු සේවාවල කාලීන වැදගත්කම

ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වය උසස් කිරීම සඳහා පොදු සේවා සැපයීම කාලීන අවශ්‍යතාවකි. ශුභසාධන රාජ්‍යයක් වශයෙන් මෙම කාර්ය ඉටු කිරීම සඳහා රජය මගින් පොදු සේවා රැසක් ලාභ අපේක්ෂාවෙන් තොරව ක්‍රියාත්මක කරනු ලබයි. පෞද්ගලික අංශය මුදල් අය කිරීමේ පදනම මත මෙම සේවා සැපයීමට දායක වේ.



පණිවුඩ හුවමාරු කුලුනක්

අවශ්‍යතා සංකීර්ණ වීම හා ජන සංඛ්‍යාව වර්ධනය ද පොදු සේවා සැපයීමේ අවශ්‍යතාව තව දුරටත් වර්ධනය කිරීමට හේතු වී තිබේ.

අත්‍යවශ්‍ය සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීමට ප්‍රමාණවත් ආදායමක් නොලබන ජනතාවට සහන සැලසීම සඳහා ද පොදු සේවා ප්‍රයෝජනවත් වේ. අධ්‍යාපනය, සෞඛ්‍යය වැනි සේවා රජය මගින් නොමිලේ සැපයීම මෙයට නිදසුන් ය.

කාර්මික හා තාක්ෂණික දියුණුව හේතු කොට ගෙන බොහෝ පොදු සේවා ශීඝ්‍ර දියුණුවකට ලක් වී තිබේ. සන්නිවේදනය වැනි සේවා මෙයට උදාහරණ ලෙස දැක්විය හැකි ය. මෙම සේවා සැපයීම සඳහා අතිවිශාල වියදමක් දැරීමට සිදු වේ. ඒවා ජනතාවට අත්‍යවශ්‍ය සේවාවන් ය.



පණිවුඩ හුවමාරු චන්ද්‍රිකාවක්

## පොදු සේවාවල පොදු ලක්ෂණ

- කිසිදු භේදයකින් තොරව සියලු ම පුරවැසියන්ට පොදුවේ ප්‍රයෝජනයට ගත හැකි වීම
- ලාභ ඉපයීමට වඩා මහජන ශුභසිද්ධිය අරමුණු කරගෙන පවත්වාගෙන යාම
- ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වයේ ගුණාත්මක සංවර්ධනය අරමුණු කරගෙන පවත්වා ගෙන යාම
- අඩු ආදායම් ලාභීන්ට පහසුවෙන් ලබා ගත හැකි වීම
- පුද්ගල සංවර්ධනය තුළින් සමාජ සංවර්ධනයට දායක වීම
- මූලික අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට සහාය වීම
- පොදු සේවා පවත්වාගෙන යාම හා ආරක්ෂා කිරීම සඳහා නීතිරීති පද්ධතියක් ක්‍රියාත්මක වීම

**1.3 ක්‍රියාකාරකම**

- විදුලිය, ප්‍රවාහනය යන පහසුකම් ඔබට තනිව සපයා ගැනීමට සිදු වුව හොත් ඔබට ඇති විය හැකි දුෂ්කරතා වෙන් වෙන්ව සඳහන් කරන්න.

## අප ප්‍රදේශයේ පොදු සේවා

### ජල සම්පාදනය (Water Supply)

ජලය සියලු ම ජීවීන්ගේ පැවැත්ම සඳහා අත්‍යවශ්‍ය සම්පතකි. එමෙන් ම ජලය සීමිත සම්පතකි. පෘථිවි පෘෂ්ඨයෙන් 70%ක් ජලයෙන් වැසී තිබුණ ද පානීය ජලය ලෙස ප්‍රයෝජනයට ගත හැක්කේ 1%කටත් වඩා අඩු ප්‍රමාණයකි. ශ්‍රී ලංකාව ඉන්දියන් සාගරයෙන් වට වූ දූපතක් ලෙස පිහිටා තිබේ. එමෙන් ම ගංගා, ඇළ දොළ හා අභ්‍යන්තර ජලාශ රාශියක් රට තුළ පිහිටා තිබුණ ද පානීය ජලය ලෙස ප්‍රයෝජනයට ගත හැකි ප්‍රමාණය ඉතා සීමිත ය. මේ නිසා පානීය හා අනෙකුත් අවශ්‍යතා සඳහා ජලය සැපයීමට රජයට සිදු වී තිබේ.

### පොදු සේවාවක් ලෙස පානීය ජලය සැපයීම අවශ්‍ය වීමට හේතු

- දිවයිනේ සෑම ප්‍රදේශයක ම අවශ්‍යතා සපුරාලීමට ප්‍රමාණවත් තරමට ජල සම්පත සුලභ නොවීම
- භූගත ජලය හා ගංගා ජලය විවිධ හේතුකාරක නිසා අපවිත්‍ර වීම

  උදා - කෘෂි රසායන ද්‍රව්‍ය, රසායනික පොහොර භාවිතය

  කර්මාන්ත ශාලාවලින් පිට කරන අපද්‍රව්‍ය ජලයට එක් වීම
- නගරබද ප්‍රදේශවල ජන සංඛ්‍යාව අධික වීම
- ජන සංඛ්‍යා වර්ධනය සමග නිවාස ඉදි කිරීම සඳහා බිම්, කැබලි කිරීම නිසා පිරිසිදු ළිං ජලය සපයා ගැනීම අපහසු වීම
- වියළි කාලවල දී විවිධ ප්‍රදේශ ජල හිඟයකට මුහුණ පෑම

ජාතික ජලසම්පාදන හා ජලාපවහන මණ්ඩලය දිවයිනේ බොහෝ ප්‍රදේශවලට පානීය ජලය සපයයි. සහනදායී අයකිරීම් පදනම මත පාරිභෝගිකයන්ට පානීය ජලය සැපයීම සිදු කෙරේ. ජලය මිනිස් පරිභෝජනයට සුදුසු ලෙස සකස් කිරීමට ජාතික ජල සම්පාදන හා ජලාපවහන මණ්ඩලය විශාල පරිශ්‍රමයක් දරයි. විවිධ කර්මාන්ත, උද්‍යාන ආදිය සඳහා ද ජලය සැපයීම සිදු කෙරේ.

ඇතැම් පළාත් පාලන ආයතන මගින් ද එම ආයතනවලට අයත් ප්‍රදේශවල අවශ්‍යතා සැලකිල්ලට ගෙන පානීය ජලය සපයනු ලබයි.

ජාතික ජලසම්පාදන හා ජලාපවහන මණ්ඩලයේ ප්‍රාදේශීය කාර්යාල මගින් ජල සැපයුම් ලබා දීම, ඒවා නඩත්තු කිරීම, අලුත්වැඩියා කිරීම වැනි කාර්යයන් ඉටු කෙරේ.



ජල සැපයුමක අලුත්වැඩියාවක් සිදු කරන සේවක පිරිසක්

ජාතික ජලසම්පාදන හා ජලාපවහන මණ්ඩලයේ ප්‍රාදේශීය කාර්යාලයක කාර්ය මණ්ඩලය,

- ප්‍රාදේශීය ඉංජිනේරු
- වැඩ භාර නිලධාරි
- මනු කියවන්නන්
- ජල නළ වැද්දුම්කරුවන්
- කම්කරුවන් ආදීන්ගෙන් සමන්විත වේ.

## 1.4 ක්‍රියාකාරකම

- පානීය ජලය සැපයුම කාලීන අවශ්‍යතාවක් බවට පත්වීමට හේතු වන කරුණු කෙටියෙන් පැහැදිලි කරන්න.

### සෞඛ්‍ය සේවය (Health Service)

සෞඛ්‍ය සම්පන්න ජාතියක් ගොඩනැගීමට ශ්‍රී ලංකාවේ සෞඛ්‍ය සේවය දායකත්වය සපයයි. රෝග නිවාරණය හා රෝග සුව කිරීම සෞඛ්‍ය සේවාවෙන් ඉටු වන මූලික කාර්යයන් වේ. සෞඛ්‍ය සේවය ජනතාවට අත්‍යවශ්‍ය සේවාවක් බැවින් එය නොමිලේ සැපයීමට රජය පහසුකම් සලසා තිබේ.



රෝගියෙකුට ශල්‍යකර්මයක් සිදු කරන අවස්ථාවක්

මේ වන විට ශ්‍රී ලංකාවේ ළදරු මරණ සංඛ්‍යාව හා මාතෘ මරණ සංඛ්‍යාව පහළ මට්ටමකට ගෙන ඒමට හැකි වී තිබේ. එමෙන් ම ආයු අපේක්ෂාව ද ඉහළ මට්ටමට ගෙන ඒමට හැකියාව ලැබී ඇත. ලාදුරු, මැලේරියාව, පෝලියෝ, බරවා, ක්ෂය රෝගය වැනි රෝග බොහෝ දුරට මර්දනය කිරීමට හැකි වී තිබේ.



රෝගියෙකුට ප්‍රතිකාර කරන වෛද්‍යවරියක්

මෑතක දී, ලෝක සෞඛ්‍ය සංවිධානය (World Health Organization - WHO) විසින් ශ්‍රී ලංකාව මැලේරියාව දුරු කළ රටක් බවට ප්‍රකාශ කරන ලදි.

මෙම යහපත් තත්ත්වයන් අත් කර ගැනීමට බලපෑ හේතු කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- සෞඛ්‍ය සේවාව රජය මගින් නොමිලේ සැපයීම
- ශ්‍රී ලංකාවේ සෞඛ්‍ය සේවය අත් කර ගත් දියුණුව
- සෞඛ්‍ය සේවා දීපව්‍යාප්තව සැපයීම
- පොදුජන සහයෝගය



වෛද්‍ය සායනයක්

## සෞඛ්‍ය සේවය මගින් ඉටු කරන කාර්යයන්

- රෝගීන්ට ප්‍රතිකාර කිරීම
- රෝග වැළැක්වීම හා පාලනය සඳහා ක්‍රියා කිරීම
- ප්‍රතිශක්තිකරණ වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම
- වෛද්‍ය සායන පැවැත්වීම
- මාතෘ සායන පැවැත්වීම
- රෝග විනිශ්චය සඳහා පර්යේෂණ පැවැත්වීම
- සෞඛ්‍ය අධ්‍යාපන වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම
- පාසල් සිසුන් සඳහා සායන පැවැත්වීම හා දන්ත චිකිත්සාගාර පවත්වාගෙන යාම
- ළදරුවන් හා මව්වරුන් සඳහා පවුල් සෞඛ්‍ය සේවා වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම
- හදිසි අනතුරු සේවා ක්‍රියාත්මක කිරීම

බටහිර වෛද්‍ය ක්‍රමය, දේශීය ආයුර්වේද වෛද්‍ය ක්‍රමය, සිද්ධ යුනානි හා හෝමියෝපති යන වෛද්‍ය ක්‍රම දිවයින තුළ ක්‍රියාත්මක වේ.

**බටහිර වෛද්‍ය ක්‍රමය යටතේ රෝගීන්ට ප්‍රතිකාර කිරීම සඳහා පිහිටුවා ඇති රෝහල්**

- ජාතික රෝහල්
- ශික්ෂණ රෝහල්
- පළාත් මහ රෝහල්
- දිස්ත්‍රික් මහ රෝහල්
- මූලික රෝහල්
- ප්‍රාදේශීය රෝහල්
- විශේෂිත රෝහල්
- ප්‍රාථමික සෞඛ්‍ය සත්කාර ආයතන

**බටහිර වෛද්‍ය ක්‍රමය යටතේ සෞඛ්‍ය සේවය මගින් පවත්වන රෝග නිවාරණ සේවා**

- බරවා රෝග මර්දන ව්‍යාපාරය
- ලාදුරු රෝග මර්දන ව්‍යාපාරය
- මැලේරියා මර්දන ව්‍යාපාරය
- වසංගත රෝග විද්‍යා ඒකකය
- පවුල් සෞඛ්‍ය කාර්යාංශය
- සෞඛ්‍ය අධ්‍යාපන කාර්යාංශය
- පිළිකා මර්දන ව්‍යාපාරය
- ඩෙංගු මර්දන ඒකකය
- ක්ෂය රෝග හා ළය රෝග පිළිබඳ ජාතික වැඩසටහන
- ජාතික ලිංගාශ්‍රිත රෝග මර්දන වැඩසටහන
- ඒඩ්ස් (AIDS) මර්දන වැඩ සටහන
- බෝ නොවන රෝග මර්දන ඒකකය

බෝනොවන රෝග වැළැක්වීම අරමුණු කරගෙන ප්‍රාථමික සෞඛ්‍ය සේවා පහසුකම් සැපයීම සඳහා දිවයින පුරා "සුවදිවි මධ්‍යස්ථාන" (2015 වන විට 814ක් පමණ) පිහිටුවා ක්‍රියාත්මක කර ඇත.

සෑම ප්‍රදේශයක් ම ආවරණය වන පරිදි සෞඛ්‍ය සේවා සැපයීම සඳහා සෞඛ්‍ය වෛද්‍ය නිලධාරි කාර්යාල ද පිහිටුවා තිබේ. සෞඛ්‍ය වෛද්‍ය නිලධාරි කාර්යාලය මගින් ඔබ ප්‍රදේශයට සපයන සේවාවන්ට උදාහරණ කිහිපයක් මෙහි දැක්වේ.

- බෝවන රෝග මර්දන වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම
- බෝනොවන රෝග වළක්වා ගැනීම සඳහා වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම
- සෞඛ්‍ය අධ්‍යාපන වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම
- ළදරු හා මාතෘ සායන පැවැත්වීම
- ප්‍රතිශක්තිකරණ එන්නත් ලබා දීම
- පාසල් සෞඛ්‍ය වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම

ආයුර්වේද රෝහල් හා බෙහෙත් ශාලා මඟින් ද ඔබ ප්‍රදේශයට සෞඛ්‍ය සේවා සපයනු ලැබේ. රෝග සුව කිරීම සඳහා ප්‍රතිකාර ලබා දීමට මෙම ආයතන කටයුතු කරයි. මෙම සේවා නොමිලේ සැපයීමට රජය පහසුකම් සලසා තිබේ. වර්තමානයේ ආයුර්වේද වෛද්‍ය ක්‍රම විදේශිකයන් අතර ද ජනප්‍රිය වෙමින් පවතී.

**ආයුර්වේද වෛද්‍ය ක්‍රමය යටතේ පවත්වාගෙන යන ආයතන**

- ආයුර්වේද ශික්ෂණ රෝහල
- ආයුර්වේද පර්යේෂණ රෝහල්
- පළාත් සභා මගින් පාලනය වන ආයුර්වේද රෝහල්
- පළාත් සභා මගින් පාලනය වන ආයුර්වේද මධ්‍යම බෙහෙත් ශාලා
- පළාත් පාලන ආයතන මගින් පාලනය වන නිදහස් බෙහෙත් ශාලා

මෙයට අමතරව දේශීය පාරම්පරික වෛද්‍යවරු ප්‍රතිකාර සේවා පවත්වාගෙන යමින් මහජනතාව වෙනුවෙන් විශාල සේවාවක් සිදු කරති.

පෞද්ගලික අංශය ද සෞඛ්‍ය සේවා සැපයීමට දායක වන අතර, එම සේවා මුදල් අය කිරීමේ පදනම මත ක්‍රියාත්මක වේ.

ශ්‍රී ලංකාව සෞඛ්‍ය සේවාවේ විශාල දියුණුවක් අත් කර ගෙන තිබේ. එහෙත් හෘද රෝග, දියවැඩියාව, වකුගඩු රෝග, පිළිකා වැනි බෝනොවන රෝග වර්තමානයේ වර්ධනය වෙමින් පවතී. එමෙන් ම විශාල සංඛ්‍යාවක් දුම්පානයට හා මත්ද්‍රව්‍ය භාවිතයට ඇබ්බැහිවීම නිසා රෝගී තත්ත්වයට පත් වී සිටිති.

## මෙම තත්ත්වය වළක්වා ගැනීම සඳහා මහජනතාව විසින් අනුගමනය කළ යුතු ක්‍රියා මාර්ග

- වෛද්‍ය උපදෙස් පිළිපැදීම
- යහපත් සෞඛ්‍ය පුරුදු අනුගමනය කිරීම
- සෞඛ්‍යාරක්ෂිත ආහාර පාන භාවිතය
- ප්‍රමාණවත් ව්‍යායාමවල යෙදීම
- දුම් බීමෙන් හා මත්ද්‍රව්‍යවලින් වැළකීම

## 1.5 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ ප්‍රදේශයට සේවා සපයන රෝහලේ සහ සෞඛ්‍ය වෛද්‍ය නිලධාරී කාර්යාලයේ කාර්ය මණ්ඩලය (නිල නාම අනුව) නම් කරන්න.
- බෝවන රෝග හා බෝනොවන රෝග වැළැක්වීම සඳහා ඔබ ප්‍රදේශයේ රෝහලෙන් හා සෞඛ්‍ය වෛද්‍ය නිලධාරි කාර්යාලයෙන් ඉටු කරන සේවා වෙන් වෙන්ව ලැයිස්තුගත කරන්න.

### අධ්‍යාපනය (Education)



ප්‍රාථමික පන්තියක ඉගෙනුම ලබන සිසුන්

රටක් සතු වටිනා ම සම්පත වන්නේ මානව සම්පතයි. මානව සම්පතෙහි අභිවෘද්ධිය සහ යහපැවැත්ම කෙරෙහි බලපාන ප්‍රධාන සාධකය වන්නේ අධ්‍යාපනයයි. අධ්‍යාපනය ලැබීමට ඇති අයිතිය, මානව අයිතිවාසිකමක් ලෙසත් ළමා අයිතිවාසිකමක් ලෙසත් පිළිගෙන ඇත.

අධ්‍යාපනය ලැබීමට ඇති අයිතිය සුරක්ෂිත කිරීම සඳහා රජය ගෙන ඇති පියවර කිහිපයකට නිදසුන් පහත දක්වේ.



- රජය මගින් ප්‍රාථමික අධ්‍යාපනයේ සිට උසස් අධ්‍යාපනය දක්වා අධ්‍යාපනය නොමිලේ සැපයීම
- වයස අවුරුදු 5 - 16 දක්වා ළමුන් සඳහා අධ්‍යාපනය අනිවාර්ය කිරීම
- වාර්ෂික අයවැයෙන් විශාල මුදලක් අධ්‍යාපනය සඳහා වැය කිරීම
- පාසල් පොත්, නිල ඇඳුම් නොමිලේ සැපයීම
- 'ළඟ ම පාසල හොඳ ම පාසල' යන සංකල්පය මත 7000කට ආසන්න පාසල් සංඛ්‍යාවක් සංවර්ධනය කිරීමට කටයුතු කිරීම
- පෝෂණ අවශ්‍යතා සහිත යැයි හඳුනාගත් පාසල් සිසුන් සඳහා ආහාර වේලක් ලබාදීම



විශ්වවිද්‍යාල අධ්‍යාපනය



පිරිවෙන් අධ්‍යාපනය

පෞද්ගලික අංශය මඟින් ද පෞද්ගලික පාසල්, උසස් අධ්‍යාපන ආයතන හා වෘත්තීය අධ්‍යාපන ආයතන පවත්වාගෙන යනු ලබයි.

පෙරපාසල් වියේ පසු වන දරුවන් සඳහා

- පළාත් පාලන ආයතන (ප්‍රාදේශීය ආණ්ඩු)
- ස්වේච්ඡා සංවිධාන
- ආගමික ආයතන හා පෞද්ගලික අංශය

මඟින් පූර්ව ළමා විය සංවර්ධන මධ්‍යස්ථාන පවත්වාගෙන යනු ලැබේ.


වෘත්තීය අධ්‍යාපන අවස්ථාවක්

පහත සඳහන් පුද්ගලයන් විසින් තම අධ්‍යාපනය හා රැකියාව පිළිබඳ කරනු ලබන විස්තර කෙරෙහි අවධානය යොමු කරන්න.

මං සංගීත ගුරුවරියක්. පුංචි කාලෙ ඉඳල ම මං කවි, ගීත ගායනා කරන්න ආසයි. ඒත් මගේ ඒ දක්ෂතාව වැඩි දියුණු කළේ මගේ ගුරු මව්වරු, ගුරු පියවරු.

ගමේ පාසලෙන් උසස් පෙළ සමත් වෙලා මං විශ්වවිද්‍යාලයට ඇතුළු වුණා. සංගීතය පිළිබඳ උපාධියක් ලබා ගන්න මට හැකි වුණා. නිදහස් අධ්‍යාපනය තමයි මට පිහිට වුණේ.

හරි ම සතුටෙන්, උනන්දුවෙන් මං දරුවන්ට උගන්වනවා.



මං අපේ ගමේ තිබෙන රෝහලේ වෛද්‍යවරියක් ලෙස සේවය කරනවා. පුංචි කාලෙ ඉඳල ම මගේ සිහිනය වුණේ වෛද්‍යවරියක් වීම.

මං ප්‍රාථමික අධ්‍යාපනය ලැබුවේ ගමේ පාසලෙන්. 5 ශ්‍රේණියේ ශිෂ්‍යත්ව විභාගය සමත් වෙලා මං මධ්‍ය මහා විද්‍යාලයට ඇතුළත් වුණා. උසස් පෙළ හොඳින් සමත් වෙලා මං වෛද්‍ය පීඨයට ඇතුළත් වුණා. මට දිගට ම ශිෂ්‍යාධාර මුදලුත් ලැබුණා. නිදහස් අධ්‍යාපනය තමයි මගේ බලාපොරොත්තු ඉටු කළේ. ඒ වෙනුවෙන් මව්බිමට සේවය කිරීම තමයි මගේ අධිෂ්ඨානය. මං මගේ පාසල, මගේ ගුරු මව්වරුන්, ගුරු පියවරුන් සිහි කරන්නෙ ඉතා ගෞරවයෙන්.



**අධ්‍යාපනය මගින් ඉටු කරන කාර්යභාරය**

- නව දැනුම ලබා දීම
- සමාජානුයෝජනය කිරීම
- යහපත් පුරවැසියන් බිහි කිරීම
- ජාතික සමගිය පෝෂණය කිරීම
- ජාතික අවශ්‍යතාවන්ට ගැළපෙන පිරිස් සමාජයට දායාද කිරීම
- වැඩ ලෝකය හා ආර්ථිකය තුළ ඵලදායීව ක්‍රියාකාරී විය හැකි පුරවැසියන් බිහි කිරීම
- අයිතිවාසිකම් භුක්ති විඳිමින් ඒ හා බැඳුණු යුතුකම් ඉටු කිරීම පිළිබඳ නිපුණතා සංවර්ධනය කර ගැනීම

ඔබේ පාසල ඔබ ප්‍රදේශයට පොදු සේවාවක් ලෙස අධ්‍යාපනය ලබා දෙන ප්‍රධාන ආයතනයයි. ඔබේ පාසලේ කාර්ය මණ්ඩලය හා සංවිධාන ව්‍යුහය පිළිබඳ අධ්‍යයනය කිරීමට 6 ශ්‍රේණියේ පුරවැසි අධ්‍යාපනය විෂය යටතේ ඔබට අවස්ථාව ලැබුණි.

ඔබ ප්‍රදේශයේ පාසල්වල කටයුතු ක්‍රමවත්ව පවත්වාගෙන යාමටත් අවශ්‍ය පහසුකම් ලබා දීමටත් සහාය වන සමීපතම ආයතන වන්නේ කොට්ඨාස අධ්‍යාපන කාර්යාලය හා කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලයයි.

කොට්ඨාස අධ්‍යාපන කාර්යාලය, කොට්ඨාස අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ ඇතුළු කාර්ය මණ්ඩලයකින් සමන්විත වේ.

කලාප අධ්‍යාපන කාර්යාලය, කලාප අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂ, නියෝජ්‍ය අධ්‍යාපන අධ්‍යක්ෂවරුන්, විෂයභාර සහකාර අධ්‍යක්ෂවරුන් ඇතුළු කාර්ය මණ්ඩලයකින් සමන්විත වේ.

## 1.6 ක්‍රියාකාරකම

- පාසලේ දී පහත දැක්වෙන සංවිධානවල ක්‍රියාකාරී සාමාජිකයකු ලෙස කටයුතු කිරීමෙන් ඔබට අත් වන ප්‍රයෝජන සටහන් කරන්න. (වගු සටහන පිටපත් කර ගන්න)

| සාමාජිකත්වය දරන සංවිධානය | ඔබට අත් වන ප්‍රයෝජන |
|---|---|
| සාහිත්‍ය සමිතිය | |
| ආගමික සමිතිය | |
| විවාද කණ්ඩායම | |
| ශිෂ්‍ය නායක මණ්ඩලය | |
| ක්‍රීඩා සමිතිය | |
| ශිෂ්‍යභට කණ්ඩායම | |
| තූර්ය වාදක කණ්ඩායම | |

- නිසි පරිදි අධ්‍යාපනය ලබාගෙන රටට, දැයට සේවය කළ/ සේවය කරන විද්වතුන් කිහිප දෙනෙකු පිළිබඳ තොරතුරු රැස් කරන්න.

## ප්‍රවාහනය (Transport)

නිවාඩු කාලයේ ගිය විනෝද ගමනක් පිළිබඳව මහේෂ්වරී ඇගේ හොඳ ම මිතුරියට විස්තර කළා ය.

> නිවාඩු කාලේ කෝච්චියෙන් කොළඹ යමු කියලා මං තාත්තාට යෝජනා කළා. ඒත් අයියා කිව්ව වාහනයක් කුලියට අරං යමු කියලා. තාත්තා කිව්ව කෝච්චි, බස්, ඕන තරම් තියෙද්දි මොනවට ද වැඩිය සල්ලි වියදම් කරන්නෙ, අපි කෝච්චියෙන් ම යමු කියලා.
>
> කෝච්චියෙ ගමන හරි ම විනෝදයි. මහන්සියක් දැනුණෙත් නැහැ. ගමනත් ඉක්මන්.
>
> අපි කොළඹ දවස් තුනක් නැවතුණා. සත්තු වත්ත, ග්‍රහලෝකාගාරය, වරාය, කෞතුකාගාරය වගේ හැම තැනක් ම බැලුවා. කොළඹ ඇවිද්දෙ බස්වල. ශ්‍රී ලංගම බස් වගේ ම පෞද්ගලික බස් සේවාවත් හොඳට තිබුණා. අපි ආපහු යාපනේට ආවෙත් කෝච්චියේ. අම්මා කිව්ව කෝච්චියෙන් හා බස්වලින් ගිය නිසා වියදමත් හුගක් අඩු වුණා කියලා.

පොදු ප්‍රවාහන සේවා රටක ජනතාවගේ ප්‍රවාහන අවශ්‍යතා සපුරාලීමට දායක වේ. එමෙන් ම භාණ්ඩ නිෂ්පාදනය, බෙදාහැරීම, වෙළෙඳාම වැනි ආර්ථික කටයුතු සඳහා ද ප්‍රවාහන සේවා අත්‍යවශ්‍ය වේ.

අප රටේ ජනතාවගෙන් වැඩි පිරිසක් ප්‍රවාහන අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම සඳහා පොදු ප්‍රවාහන සේවා ප්‍රයෝජනයට ගනිති.

- පාසල් යාම
- පෞද්ගලික ගමන් බිමන්
- රැකියාවලට යාම
- සංචාරක කටයුතු (උදා - විනෝද ගමන්)



දුම්රියක්

ආදි අවශ්‍යතා සඳහා ප්‍රවාහන සේවා අපට ප්‍රයෝජනවත් වේ. අගනුවර ඇතුළු නාගරික ප්‍රදේශවල බොහෝවිට වාහන තදබදයක් ඇති වේ. මෙම වාහන තදබදය අඩු කර ගැනීම සඳහා ද පොදු ප්‍රවාහන සේවා භාවිතයට ගැනීම කාලීන අවශ්‍යතාවක් බවට පත් වී තිබේ. ප්‍රවාහන අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම සඳහා පෞද්ගලික වාහන වෙනුවට පොදු ප්‍රවාහන සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීමෙන් මුදල් ඉතිරි කර ගැනීමට ද හැකි වේ.



ශ්‍රී ලංගම බස් රථයක්



මගී ප්‍රවාහනය සඳහා සේවා සපයන ආයතන

- ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය දෙපාර්තමේන්තුව
- ශ්‍රී ලංකා ගමනාගමන මණ්ඩලය
- පෞද්ගලික බස් රථ සේවය



පෞද්ගලික බස් රථයක්

ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය සේවය හා පෞද්ගලික අංශය භාණ්ඩ ප්‍රවාහනය සඳහා සේවා සපයයි.

දිනපතා රැකියාවලට යන අය හා පාසල් සිසුන් සඳහා ශ්‍රී ලංකා ගමනාගමන මණ්ඩලය හා ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය සේවය, වාර ප්‍රවේශ පත්‍ර ක්‍රමය යටතේ සහනදායී පදනමක් මත සේවා සපයයි.



ශ්‍රී ලංගම ලාංඡනය


ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය සේවය - ලාංඡනය

**ශ්‍රී ලංකා ගමනාගමන මණ්ඩලය විසින් ක්‍රියාත්මක කර ඇති විශේෂ සේවා**

- සිසු සැරිය (පාසල් සිසුන් සඳහා)
- ගැමි සැරිය (ග්‍රාමීය ප්‍රදේශවල ප්‍රවාහන පහසුව සඳහා)

පාසල් සිසුන් සඳහා ප්‍රවාහන පහසුකම් සැපයීමට පෞද්ගලික අංශ ද දායකත්වය සපයයි.


සිසු සැරිය බස් රථයක්

අධිවේගී මාර්ගවල ධාවනය සඳහා ශ්‍රී ලංකා ගමනාගමන මණ්ඩලය හා පෞද්ගලික අංශය නවීන පන්නයේ සුඛෝපභෝගී බස් රථ සේවා හඳුන්වා දී තිබේ. එමෙන් ම නගරාන්තර ශීඝ්‍රගාමී බස් රථ සේවා පවත්වාගෙන යාමට ද පියවර ගෙන ඇත. ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය සේවය මගින් ද නගරාන්තර ශීඝ්‍රගාමී දුම්රිය සේවා පවත්වාගෙන යයි.

ශ්‍රී ලංකා ගමනාගමන මණ්ඩලයට අයත් බස් ඩිපෝවක සේවා සැපයීමට දායක වන කාර්ය මණ්ඩලය පහත දක්වා ඇත.

- ඩිපෝ කළමනාකරු
- සහකාර ඩිපෝ කළමනාකරුවන්
- ඩිපෝ පරීක්ෂකවරුන්
- වැඩ මූලික
- කාර්මිකයන්
- රියැදුරන්
- කොන්දොස්තරවරුන්

### පොදු ප්‍රවාහන සේවා කාර්යක්ෂම කිරීම සඳහා රජය විසින් ගෙන ඇති පියවර

- මාර්ග නඩත්තුව හා අලුත්වැඩියා කටයුතු සිදු කිරීම
- අධිවේගී මාර්ග ඉදි කිරීම
- නව බස්රථ ධාවනයට එක් කිරීම
- නව දුම්රිය මැදිරි හා දුම්රිය එංජින් ධාවනයට එක් කිරීම
- පෞද්ගලික බස්රථ සේවා දියුණු කිරීම සඳහා දිරිගැන්වීම් ලබාදීම
- මගී ආරක්ෂාව තහවුරු කිරීම සඳහා නීතිමය පියවර ගැනීම



අධිවේගී මාර්ගවල ධාවනය වන සුඛෝපභෝගී බසයක්

### 1.7 ක්‍රියාකාරකම

- පොදු ප්‍රවාහන සේවා භාවිතය නිසා අත් වන වාසි ලැයිස්තු ගත කරන්න.
- දුම්රිය ස්ථානයක සේවයට සම්බන්ධ කාර්ය මණ්ඩල (නිලනාම) නම් කරන්න.
- ඔබ ප්‍රදේශයේ පොදු ප්‍රවාහන සේවා දියුණු කිරීම සඳහා ගත හැකි පියවර සම්බන්ධයෙන් යෝජනා ඉදිරිපත් කරන්න.

## විදුලිය (Electricity)

විදුලි බලාගාරයක හදිසියේ ඇති වූ කාර්මික දෝෂයක් නිසා දින දෙකක් තුළ වරින් වර විදුලි සැපයුම බිඳ වැටුණි. මේ නිසා ඇති වූ දුෂ්කරතා ගැන මාධ්‍ය ආයතනයක් විසින් විවිධ පුද්ගලයන්ගෙන් අදහස් විමසනු ලැබිණි.

| | | |
|---|---|---|
| පාසල් ශිෂ්‍යයෙක් | : | ඊයේ ගෙදර දී කරගෙන එන්න දුන්න වැඩ කරන්න බැරි වුණා. ඇඳුම් මැදගන්න විදිහක් තිබුණෙත් නෑ. අම්මා අපිට හැම දා ම කෑම හදලා දෙනවා. ඊයේ විදුලිය නැති නිසා ඒකත් කර ගන්න අම්මට බැරි වුණා. ඊයේ ටීවී බැලුවෙත් නෑ. ඉස්කෝලේ පරිගණක විද්‍යාගාරයේ වැඩ කරන්නත් ළමයින්ට බැරි වුණා. අපහසුතා ගොඩක් ඇති වුණා. |
| වෙළෙඳ ව්‍යාපාරිකයෙක් | : | අයිස් ක්‍රීම්, මාළු, මස් වගේ දේවල් ගොඩක් ඉවත් කරන්න සිදු වුණා. ඒවා නරක් වුණා. බඩු ගන්න වෙනදට රාත්‍රි කාලේ ගොඩක් අය එනවා. ඊයේ ආවේ අඩුවෙන්. අපට හුඟක් පාඩුයි. |
| ඇඟලුම් කර්මාන්ත ශාලාවක කළමනාකරුවෙක් | : | අපේ නිෂ්පාදන කටයුතු අඩාළ වුණා. ඊයේ වැඩ මුර දෙකක් අසාර්ථක වුණා. කොහොම හරි අද දවස ඇතුළත අලුත්වැඩියාව අවසන් කරල විදුලිය සපයන්න නිලධාරීන් ගත් උත්සාහය අපි අගය කරන්න ඕන. |

එම අදහස්වලින් පෙනී යන්නේ කාර්මික හා තාක්ෂණික දියුණුවත් මිනිස් අවශ්‍යතා සංකීර්ණ වීමත් සමග විදුලිය වර්තමාන ජන සමාජයට අත්‍යවශ්‍ය සේවාවක් වී ඇති බවයි. 2015 වර්ෂය වන විට ශ්‍රී ලංකාවේ විදුලි බලය සඳහා ඇති ප්‍රවේශය 98.5% කි (වාර්ෂික වාර්තාව 2015 - ශ්‍රී ලංකා මහ බැංකුව). අනාගතයේ දී සියලු ම නිවාස සඳහා විදුලිය සැපයීම රජයේ ඉලක්කය වී තිබේ.


රෝහල් සඳහා විදුලිය

විදුලි බලයෙන් ඉටු කරගත හැකි අත්‍යවශ්‍ය කාර්යයන් කිහිපයකට උදාහරණ පහත දක්වේ.

- නිවෙස් ආලෝක කිරීම හා ගෘහස්ථ කටයුතු සඳහා
- සෞඛ්‍ය සේවාවන් සඳහා
- කර්මාන්ත සඳහා
- වෙළෙඳ ආයතනවල අවශ්‍යතා සඳහා
- වීථි ආලෝක කිරීම සඳහා
- සන්නිවේදනය ඇතුළු වෙනත් විවිධ සේවා පවත්වා ගෙන යාම සඳහා


නිවෙස් සඳහා විදුලිය

ශ්‍රී ලංකාවේ බොහෝ ප්‍රදේශවලට ලංකා විදුලිබල මණ්ඩලය විදුලිය සපයයි. ලංකා විදුලි (පෞද්ගලික) සමාගම ද විදුලිය සැපයීමට දායක වේ.


වීථි සඳහා විදුලිය

ලංකා විදුලිබල මණ්ඩලයේ ප්‍රාදේශීය විදුලි ඉංජිනේරු කාර්යාලයක කාර්ය මණ්ඩලය,

- ප්‍රාදේශීය විදුලි ඉංජිනේරු
- සහකාර විදුලි ඉංජිනේරු
- විදුලි අධිකාරී
- ලිපිකරු කාර්ය මණ්ඩලය
- විදුලි ශිල්පීන්
- කම්බි මාර්ගකරුවන්
- ක්ෂේත්‍ර සේවකයන්
- මනු කියවන්නන්
- රියැදුරන්

යනාදින්ගෙන් සමන්විත වේ.


කර්මාන්ත සඳහා විදුලිය

## 1.8 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ ප්‍රදේශයේ විදුලිය සැපයුමට සම්බන්ධ ප්‍රාදේශීය කාර්යාලයෙන් ඉටු වන සේවාවන් සඳහන් කරන්න.
- විදුලිබල සැපයුමෙහි බිඳ වැටීමක් සිදු වූ විට රටේ ආර්ථිකයට සිදු විය හැකි පාඩු සඳහන් කරන්න.

### පණිවුඩ හුවමාරු සේවා (Communication Services)

තාක්ෂණික දියුණුවත් සමග පණිවුඩ හුවමාරු සේවා ශීඝ්‍ර දියුණුවක් අත් කරගෙන තිබේ. පහත සඳහන් කරුණු නිසා පණිවුඩ හුවමාරු සේවා වර්තමානයේ අත්‍යවශ්‍ය සේවා බවට පත් වී තිබේ.

- සමාජ සබඳතා පුළුල් වීම
- ජාත්‍යන්තර සබඳතා පුළුල් වීම
- මිනිසාගේ අවශ්‍යතා සංකීර්ණ වීම
- කාර්ය බහුල වීම



පණිවුඩ හුවමාරු කුලුනක්

### පණිවුඩ හුවමාරු සේවා මඟින් ඉටු කරන කාර්යයන්

- අත්‍යවශ්‍ය පණිවුඩ ඉතා ඉක්මනින් ලබා දීම
- අන්තර්පුද්ගල සබඳතා වර්ධනය කිරීම
- රටේ පරිපාලන කටයුතු පහසු කිරීම
- ප්‍රදේශ අතර සබඳතා පැවැත්වීම සඳහා සේවා සැපයීම
- විදේශ රටවල් සමග සබඳතා පැවැත්වීම සඳහා සේවා සැපයීම
- ව්‍යාපාරික කටයුතු පහසු කිරීම
- සංචාරක කටයුතු සඳහා උපකාරී වීම

### තැපැල් සේවය (Postal Service)

රජයේ තැපැල් කාර්යාල හා නියෝජිත තැපැල් කාර්යාල මගින් තැපැල් සේවා මහජනතාව වෙත සපයනු ලැබේ. සෑම ප්‍රදේශයකට ම සේවා සැපයීමට හැකි වන පරිදි රජය මඟින් තැපැල් කාර්යාල පවත්වාගෙන යනු ලැබේ.

තැපැල් සේවය මගින් පහත සඳහන් සේවා ජනතාවට සැපයේ.



- ලිපි හා පාර්සල් යැවීම
- මුද්දර නිකුත් කිරීම
- ටෙලිමේල් පහසුකම්
- දූරකථන පහසුකම්
- මුදල් ඇණවුම් මඟින් මුදල් යැවීම
- විශ්‍රාම වැටුප් හා රජය මගින් සපයන මහජන ආධාර මුදල් ගෙවීම

### 1.9 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ ප්‍රදේශයේ පිහිටි තැපැල් කාර්යාලයේ කාර්ය මණ්ඩලය (නිල නාමයන්) නම් කරන්න.

ශ්‍රී ලංකා ටෙලිකොම් ආයතනය හා පෞද්ගලික ආයතන රැසක් දූරකථන සේවා සැපයීමට කටයුතු කරයි. ජංගම දූරකථන සේවා, පණිවුඩ හුවමාරුව සඳහා වර්තමානයේ බහුලව භාවිත වේ.

පෞද්ගලික අංශය මඟින් පිහිටුවා ඇති සන්නිවේදන මධ්‍යස්ථාන මඟින් ද දූරකථන පහසුකම්, විද්‍යුත් තැපැල් සේවා ආදිය සපයනු ලබයි.

## ජන සන්නිවේදන සේවා (Mass Communication)

ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදී පාලන ක්‍රමයක් පවතින රටක පුරවැසියන්ට තොරතුරු දැනගැනීමටත් තම අදහස් ප්‍රකාශ කිරීමටත් අයිතියක් තිබේ. මෙම කාර්ය ඉටු කිරීමට ජන සන්නිවේදන මාධ්‍ය දායකත්වය සපයයි.

පොදු සේවා ලෙස ක්‍රියාත්මක වන ජන සන්නිවේදන මාධ්‍යයන්ට උදාහරණ ලෙස පුවත් පත්, ගුවන් විදුලිය, රූපවාහිනිය හා අන්තර්ජාලය වැදගත් වේ. රාජ්‍ය අංශය හා පෞද්ගලික අංශය මඟින් මෙම සේවා සැපයේ.

**මාධ්‍ය මගින් ඉටු කෙරෙන කාර්යයන්ට නිදසුන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.**

- එදිනෙදා සිදු වන වැදගත් සිදුවීම් පිළිබඳ ජනතාව දැනුම්වත් කිරීම
- රසවින්දනය හා විනෝදය සඳහා වැඩසටහන් ඉදිරිපත් කිරීම
- විවිධ ක්ෂේත්‍රවලට අදාළව දැනුම වර්ධනය කිරීම
- ජනතා අදහස්, පැමිණිලි ආදිය වගකිව යුතු අංශ වෙත යොමු කිරීම
- තොරතුරු අනාවරණය මගින් ජනතා ශුභසාධනයට දායක වීම
- ජනතාවට බලපාන අයහපත් තත්ත්වයන් (උදා - අයහපත් කාලගුණ තත්ත්වයන් ආදිය) පිළිබඳ දැනුම්වත් කර ආපදා හා විපත්වලින් ජීවිත හා දේපොළ හානි වැළැක්වීමට කටයුතු කිරීම

### 1.10 ක්‍රියාකාරකම

- පාසල් ශිෂ්‍යයකු වශයෙන්, ජන සන්නිවේදන මාධ්‍යවලින් ඔබට ලබාගත හැකි ප්‍රයෝජන ලැයිස්තු ගත කරන්න.

## ආරක්ෂක සේවා (Security Services)

### ශ්‍රී ලංකා පොලිසිය (Sri Lanka Police)

ඔබ ප්‍රදේශයේ නීතිය හා සාමය සුරැකීම හා මහජන ආරක්ෂාව සැපයීම පොලිසියේ ප්‍රධාන කාර්යභාරයයි. ශ්‍රී ලංකාවේ සෑම ප්‍රදේශයක් ම ආවරණය වන පරිදි සේවා සැපයීම සඳහා පොලිස් ස්ථාන පිහිටුවා තිබේ.

පොලිසියෙන් සිදු වන සේවය

- නීතිය හා සාමය ආරක්ෂා කිරීම
- මහජන ආරක්ෂාව සැපයීම
- අපරාධ පිළිබඳ මූලික විමර්ශන කටයුතු සිදු කිරීම
- අපරාධ සම්බන්ධ සැකකරුවන් නීතිය ඉදිරියට පැමිණ වීම
- මාර්ග ආරක්ෂාව හා රථවාහන හැසිරවීමේ කටයුතු
- පොදු දේපළ ආරක්ෂා කිරීම
- නීති විරෝධී මද්‍යසාර, මත්ද්‍රව්‍ය හා අනෙකුත් නීති විරෝධී ජාවාරම් මැඩලීම
- හදිසි අනතුරු, විපත් සහ ආපදා අවස්ථාවල දී සේවා සැපයීම



අනතුරක් සිදු වූ ස්ථානයක විමර්ශන සිදු කරන අවස්ථාවක්



රථ වාහන හැසිරවීමේ යෙදෙන පොලිස් නිලධාරීන්

සෑම පොලිස් ස්ථානයක ම ළමයින්ට හා කාන්තාවන්ට අදාළ පැමිණිලි විභාග කිරීම සඳහා ළමා හා කාන්තා අංශයක් පිහිටුවා තිබේ. එමෙන් ම පාරිසරික සෞඛ්‍ය ආරක්ෂා කිරීම, ඩෙංගු වැනි රෝග මර්දනය සඳහා ද පොලිසිය සහාය වේ.

පොලිස් ස්ථානයක කාර්ය මණ්ඩලය පහත දැක්වෙන නිලධාරීන්ගෙන් සමන්විත වේ.

- පොලිස් ස්ථානාධිපති
- පොලිස් පරීක්ෂකවරුන්
- උපපොලිස් පරීක්ෂකවරුන්
- පොලිස් සැරයන්වරුන්
- පොලිස් කොස්තාපල්වරුන්
- පොලිස් කාන්තාවන් / පොලිස් නිලධාරිනියන්

පොලිස් නිල ලාංඡනය

## ආරක්ෂක හමුදා (Security Forces)

ශ්‍රී ලංකා යුද හමුදාව, ශ්‍රී ලංකා නාවික හමුදාව, ශ්‍රී ලංකා ගුවන් හමුදාව මෙන් ම සිවිල් ආරක්ෂක බළකාය ද ආරක්ෂක සේවා සැපයීම සම්බන්ධයෙන් ඉතා වැදගත් කාර්යභාරයක් ඉටු කරයි.

ආරක්ෂක හමුදාවන්ගෙන් ඉටු වන සේවාවන්ට නිදසුන්:

- රටට එල්ල විය හැකි යුද්ධමය තත්ත්වයන්ගෙන් රට ආරක්ෂා කිරීම
- අභ්‍යන්තර කැරලි කෝලහල හා ත්‍රස්තවාදී කටයුතු මර්දනය කිරීම
- රාජ්‍ය තාන්ත්‍රිකයන් පිළිගැනීම සඳහා සම්මාන ආචාර මුර පැවැත්වීම
- ජාතික ආරක්ෂාව සැලසීම
- ජාතික දින උත්සවයේ හා වෙනත් ජාතික වශයෙන් වැදගත් වන උත්සවවල දී සම්මාන ආචාර පැවැත්වීම
- පොදු දේපළ, මානව සම්පත හා භෞතික සම්පත් ආරක්ෂා කිරීම සඳහා පොලිසියට සහාය වීම
- වැඩ වර්ජන වැනි අවස්ථාවල දී අත්‍යවශ්‍ය පොදු සේවා සැපයීමට සහාය වීම
- හදිසි ආපදා අවස්ථාවල දී ජනතාවට සහන සේවා සැපයීම



ආපදා අවස්ථාවක ආරක්ෂක හමුදා සේවය ලබාදෙන අවස්ථාවක්



රාජ්‍ය උත්සවයක ආරක්ෂක හමුදා උත්තමාචාර දක්වමින්

## 1.11 ක්‍රියාකාරකම

- හදිසි අවස්ථාවක් පිළිබඳ පොලිසියට දැනුම්දීම සඳහා භාවිත කළ හැකි දූරකථන අංක සොයා සටහන් කරන්න.

## සමුපකාරය (Co - operatives)

ජනතාවගේ විවිධ අවශ්‍යතා ඉටු කිරීම සඳහා සමුපකාර ව්‍යාපාරය ඉතා වැදගත් කාර්යභාරයක් ඉටු කරයි.

“එකා සැමටත් - සැම එකාටත්” යන්න සමුපකාරයේ ආදර්ශ පාඨයයි.

සමුපකාරය මගින් සපයන සේවාවන්ට නිදසුන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- පහසු මිලට පාරිභෝගික ද්‍රව්‍ය අලෙවි කිරීම
- ණය පහසුකම් සැපයීම
- ප්‍රවාහන සේවා සැපයීම
- බැංකු සේවා සැපයීම
- අවමංගල සේවා සැපයීම
- කෘෂි නිෂ්පාදන මිල දී ගැනීම/අලෙවි කිරීම
- රක්ෂණ සේවා සැපයීම
- රෝහල් පවත්වාගෙන යාම



සමුපකාර ලාංඡනය

ජීවිතයේ විවිධ අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට අදාළ සේවා සැපයීමට සමුපකාරය දායක වේ.

ශ්‍රී ලංකාවේ ක්‍රියාත්මක වන සමුපකාර සමිති වර්ග කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- විවිධ සේවා සමුපකාර සමිති
- සමුපකාර ණය දෙන සමිති
- කෘෂි නිෂ්පාදකයන්ගේ සමුපකාර සමිති

  (උදා - තේ, රබර්, පොල් වැනි නිෂ්පාදනවලට සම්බන්ධ)
- කර්මාන්ත සමුපකාර සමිති

  (උදා - කොහු, පේෂකර්ම ආදි නිෂ්පාදනවලට සම්බන්ධ)
- රෝහල් සමුපකාර සමිති
- ප්‍රවාහන සේවා සමුපකාර සමිති
- පාසල් සමුපකාර සමිති
- නිවාස සමුපකාර සමිති

**1.12 ක්‍රියාකාරකම**

- පාසල් සමුපකාර සමිතියක් පිහිටුවා ගැනීමෙන් අත් කර ගත හැකි ප්‍රයෝජන නම් කරන්න.
- ඔබ ප්‍රදේශයේ පිහිටි විවිධ සේවා සමුපකාර සමිතියෙන් ඉටු වන සේවා ලැයිස්තුවක් සකස් කරන්න.

## රජය මගින් සපයනු ලබන වෙනත් පොදු සේවා

### පරිසර සංරක්ෂණය (Environmental Conservation)

මිනිසා පරිසරයේ සාමාජිකයෙකි. මිනිසා විසින් පරිසරය සුරකිනු ලබන විට පරිසරය විසින් මිනිසා සුරකිනු ලැබේ. පරිසරයේ ස්වාභාවික පැවැත්ම තහවුරු වන තරමට දූෂණය නොවූ පරිසරයක ජීවත් වීමට ඇති අයිතිය ද තහවුරු වේ.



සිංහරාජ වනාන්තරය

විවිධ මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් පරිසර දූෂණයට ප්‍රබල ලෙස බලපා ඇති අතර මෙය මිනිසා ඇතුළු සියලු ම ජීවීන්ගේ පැවැත්මට තර්ජනයක් වී තිබේ. මේ නිසා පරිසර සංරක්ෂණය කෙරෙහි වර්තමානයේ දැඩි අවධානය යොමු වී තිබේ.

පරිසර සංරක්ෂණය සඳහා රජය මගින් පිහිටුවා ඇති ආයතනවලට නිදසුන් කිහිපයක් පහත දක්වා ඇත.



සාන්ත ක්ලෙයාර් දිය ඇල්ල

- පරිසර අමාත්‍යාංශය
- මධ්‍යම පරිසර අධිකාරිය
- වන සංරක්ෂණ දෙපාර්තමේන්තුව
- වන ජීවී සංරක්ෂණ දෙපාර්තමේන්තුව
- භූ විද්‍යා සමීක්ෂණ හා පතල් කාර්යාංශය
- සමුද්‍රීය පරිසර ආරක්ෂණ අධිකාරිය
- වෙරළ සංරක්ෂණ දෙපාර්තමේන්තුව



වෙරළ සංරක්ෂණය

මෙයට අමතරව ස්වේච්ඡා සංවිධාන රැසක් ද පරිසර සංරක්ෂණය සඳහා සේවා සපයයි.

### සමාජ ආරක්ෂණ ජාල වැඩසටහන් (Social Security Network Programmes)

මූලික අවශ්‍යතා සපුරා ගැනීම හා ආර්ථික අපහසුතා ඇති අය සවිබල ගැන්වීම සඳහා මෙම සමාජ ආරක්ෂණ වැඩසටහන් රජය මඟින් හා ස්වේච්ඡා සංවිධාන මඟින් ක්‍රියාත්මක වේ. රජය මඟින් ක්‍රියාත්මක කරනු ලබන එවැනි වැඩසටහන්වලට නිදසුන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- ජ්‍යෝෂ්ඨ පුරවැසියන් සඳහා ශුභසාධන වැඩසටහන්
- වැඩිහිටි නිවාස පවත්වාගෙන යාම
- නිවාස සැපයීමේ වැඩසටහන්

උදා :- උදාගම්මාන වැඩසටහන, සෑමට සෙවණ වැඩසටහන

### 1.13 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ ප්‍රදේශයේ ක්‍රියාත්මක වන විවිධ ශුභසාධක සේවා සපයන සංවිධාන පිළිබඳ තොරතුරු රැස් කරන්න.

### පොදු සේවා සපයන ආයතන හා බැඳුණු යුතුකම් හා වගකීම්

සියලු ම පොදු සේවා, මහජන අවශ්‍යතා ඉටු කිරීමට දායක වේ. පොදු සේවා සපයන ආයතන හා සම්බන්ධ කාර්ය මණ්ඩල තම යුතුකම් හා වගකීම් මැනවින් ඉටු කිරීම ජන ජීවිතයේ යහපැවැත්මට මෙන් ම එම සේවාවල ගුණාත්මක භාවය සුරැකීමට ද හේතු වේ. පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් විමසා බලමු.

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
| --- | --- | --- |
| ජල සම්පාදනය | උදා :- ජාතික ජල සම්පාදන හා ජලාපවහන මණ්ඩලය | ➔ පිරිසිදු පානීය ජලය සැපයීම<br>➔ සේවා අඛණ්ඩව සැපයීම<br>➔ ජලය අපතේ යාම වැළැක්වීම<br>➔ නඩත්තු කටයුතු නිසි පරිදි සිදු කිරීම<br>➔ වැඩි වන ඉල්ලුම සපුරාලීම<br>➔ පාරිභෝගික පැමිණිලි පිළිබඳ ඉක්මනින් යහපත් ප්‍රතිචාර දැක්වීම<br>➔ සේවා සැපයීම තාවකාලිකව අත්හිටුවන අවස්ථාවල දී කල් ඇතිව පාරිභෝගිකයන් දැනුම්වත් කිරීම |
| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
| විදුලිය | උදා :- ලංකා විදුලි බල මණ්ඩලය | ➔ අඛණ්ඩව සේවා සැපයීම<br>➔ නිසි පරිදි නඩත්තු කටයුතු සිදු කිරීම<br>➔ ආරක්ෂාව සහතික කිරීම<br>➔ විදුලි සැපයුම බිඳ වැටුණු අවස්ථාවල දී ඒවා ඉක්මනින් යථා තත්ත්වයට පත් කිරීම<br>➔ වැඩි වන විදුලිබල ඉල්ලුම සපුරාලීමට කටයුතු කිරීම<br>➔ මහජන පැමිණිලි පිළිබඳ ඉක්මනින් යහපත් ප්‍රතිචාර දැක්වීම |

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
|---|---|---|
| සෞඛ්‍ය සේවය | උදා :<br>➔ රජයේ රෝහල්<br>➔ පෞද්ගලික රෝහල් | ➔ රෝගීන්ට නිසි පරිදි ප්‍රතිකාර සැපයීම<br>➔ භාවිතයට සුදුසු ඖෂධ වර්ග සැපයීම<br>➔ බෝ වන රෝග හා බෝ නොවන රෝග වැළැක්වීමට ක්‍රියා කිරීම<br>➔ රෝගීන් රැකබලා ගැනීම හා අවශ්‍ය පහසුකම් සැපයීම<br>➔ අඛණ්ඩව සේවා සැපයීම<br>➔ රෝගීන්ගේ කායික හා මානසික සුවය සඳහා කටයුතු කිරීම<br>➔ වෛද්‍ය උපදෙස් සැපයීම හා දැනුම්වත් කිරීම |

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
|---|---|---|
| අධ්‍යාපනය | ➔ පාසල්<br>➔ විශ්වවිද්‍යාල<br>➔ වෘත්තීය අධ්‍යාපන ආයතන | ➔ නිසි පරිදි අධ්‍යාපනය ලබා දීම<br>➔ නිපුණතා සංවර්ධනය කිරීම<br>➔ සමාජානුයෝගී කිරීම<br>➔ සමාජයට වැඩදායක පුරවැසියන් බිහි කිරීම<br>➔ ජාතික අවශ්‍යතාවන්ට ගැළපෙන පුරවැසියන් බිහි කිරීම |

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
|---|---|---|
| ප්‍රවාහනය | ➔ ශ්‍රී ලංකා ගමනාගමන මණ්ඩලය<br>➔ පෞද්ගලික බස්රථ සේවාව<br>➔ ශ්‍රී ලංකා දුම්රිය සේවය | ➔ කාර්යක්ෂම ලෙස සේවා සැපයීම<br>➔ මගී ආරක්ෂාව සහතික කිරීම<br>➔ විනයගරුක, නීතිගරුක හා ආචාරශීලී සේවකයන්ගේ සේවය ලබා දීම<br>➔ මාර්ගය භාවිත කරන සෙසු පුද්ගලයන්ගේ ජීවිත හා දේපළවල අයිතිය සහතික කිරීම<br>➔ සේවයට අදාළ ලෙස පමණක් ගාස්තු අය කිරීම<br>➔ ගාස්තුවට අදාළව ප්‍රවේශ පත්‍ර නිකුත් කිරීම |

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
|---|---|---|
| පණිවුඩ හුවමාරුව හා සන්නිවේදනය | ➔ තැපැල් සේවය | ➔ කාර්යක්ෂමව හා ක්‍රමවත්ව සේවා සැපයීම |
| | ➔ මාධ්‍ය ආයතන (විද්‍යුත් හා මුද්‍රිත) | ➔ සත්‍ය තොරතුරු ජනතාවට සැපයීම<br>➔ අපක්ෂපාතීව තොරතුරු සැපයීම<br>➔ හදිසි හා ස්වාභාවික විපත් පිළිබඳ ජනතාව දැනුම්වත් කිරීම<br>➔ ගුණාත්මක සේවාවක් සැපයීම |

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
|---|---|---|
| ආරක්ෂක සේවා | උදා:- ශ්‍රී ලංකා පොලිසිය හා ආරක්ෂක හමුදා | ➔ මහජන ආරක්ෂාව සහතික කිරීම<br>➔ මහජනයා සමග සුහදශීලීව කටයුතු කිරීම<br>➔ නීතිය හා සාමය සුරැකීම<br>➔ සමාජ විරෝධී ක්‍රියා මැඩලීම<br>➔ නීතිගරුකව, යුක්තිගරුකව හා ආචාරශීලීව සේවය සැපයීම<br>➔ හදිසි ආපදා විපත් අවස්ථාවල දී ජනතාවට සහන සැලසීම |

| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
|---|---|---|
| සමුපකාරය | සමුපකාර සමිති<br>උදා:- විවිධ සේවා සමුපකාර සමිති | ➔ ගුණාත්මක සේවාවක් සැපයීම<br>➔ කාලීන අවශ්‍යතාවන්ට ගැළපෙන ලෙස සේවා නවීකරණය කිරීම<br>➔ පාරිභෝගික සේවා පහසු මිලට සැපයීම<br>➔ සමිති නායකත්වයට පත් වන අය අවංකව හා කැපවීමෙන් සමිතියේ දියුණුව සඳහා කටයුතු කිරීම |
| පොදු සේවා | සපයන ආයතන | පොදු සේවා සපයන ආයතනවලින් ඉටු විය යුතු යුතුකම් හා වගකීම් |
| පරිසර සංරක්ෂණය | උදා:-<br>➔ පරිසර අමාත්‍යාංශය<br>➔ මධ්‍යම පරිසර අධිකාරිය<br>➔ වනජීවී සංරක්ෂණ දෙපාර්තමේන්තුව | ➔ පරිසර සංරක්ෂණය සඳහා උපරිම දායකත්වය සැපයීම<br>➔ පරිසර නීතිරීති ක්‍රියාත්මක කිරීම සඳහා උපරිම සහාය ලබාදීම<br>➔ පරිසර හානි පිළිබඳ මහජන පැමිණිලිවලට යහපත් ප්‍රතිචාර දැක්වීම<br>➔ පරිසර සංරක්ෂණයේ වැදගත්කම පිළිබඳ ජනතාව දැනුම්වත් කිරීම |

## 1.14 ක්‍රියාකාරකම

- පොදු සේවා සපයන ආයතන තම යුතුකම් හා වගකීම් මැනවින් ඉටු කිරීම නිසා ජනතාවට සෞඛ්‍යය, අධ්‍යාපනය, ප්‍රවාහනය යන පොදු සේවාවලින් අත් වන ප්‍රයෝජන ලැයිස්තුවක් සකස් කරන්න.

### පොදු සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්

පොදු සේවා නිසි පරිදි ප්‍රයෝජනයට ගැනීමට හා ඒවා ආරක්ෂා කර ගැනීමට සෑම පුරවැසියකුට ම අයිතියක් තිබේ. එම සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීම සම්බන්ධයෙන් පුරවැසියන් තම යුතුකම් මැනවින් ඉටු කිරීම එම සේවාවල පැවැත්මට හා දියුණුවට මහෝපකාරී වේ. සෑම පුරවැසියෙකු ම තම යුතුකම් ඉටු කිරීම සෙසු අයට පොදු සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීමට ඇති අයිතිය තහවුරු වීමට ද හේතු වේ.

පොදු සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීම සම්බන්ධයෙන් පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම් විමසා බලමු.

| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
|---|---|
| ජල සම්පාදනය | ➜ ජලය අරපිරිමැස්මෙන් ප්‍රයෝජනයට ගැනීම<br>➜ අනිසි ලෙස භාවිත කිරීමෙන් වැළකීම<br>➜ නියමිත වේලාවට බිල්පත් ගෙවීම<br>➜ ජල සැපයුමට අදාළ උපකරණ ආරක්ෂා කිරීම<br>➜ ජලය අපතේ යන අවස්ථා ඇති වුවහොත් ඒ පිළිබඳ දැනුම් දීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
| විදුලිය | ➜ විදුලිය අරපිරිමැස්මෙන් යුතුව භාවිත කිරීම<br>➜ විදුලි සැපයුමට සම්බන්ධ උපකරණ ආරක්ෂා කිරීම<br>➜ බිල්පත් නියමිත කාලය තුළ ගෙවීම<br>➜ අයථා ක්‍රමවලින් විදුලිය පරිභෝජනයට නොගැනීම<br>➜ විදුලි සැපයුම බිඳ වැටුණු අවස්ථාවල දී ඒ පිළිබඳ අදාළ ආයතනවලට දැනුම් දීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
| සෞඛ්‍යය | ➜ වෛද්‍ය උපදෙස් පිළිපැදීම<br>➜ සේවා සපයන කාර්ය මණ්ඩලවලට කාරුණික වීම<br>➜ නොමිලේ සපයන ඖෂධ අපතේ නොයැවීම<br>➜ සේවා සපයන ආයතන සතු දේපළ ආරක්ෂා කිරීම<br>➜ යහපත් සෞඛ්‍ය පුරුදු අනුගමනය කිරීම<br>➜ යහපත් සෞඛ්‍ය පුරුදු පිළිබඳ සෙසු අය දැනුම්වත් කිරීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
| අධ්‍යාපනය | ➜ මැනවින් ඉගෙනීමේ කටයුතුවල යෙදීම<br>➜ තමාගේත් තමන් අධ්‍යාපනය ලබන ආයතනයේත් ගෞරවය රැකෙන පරිදි කටයුතු කිරීම<br>➜ ගුරු ගෞරවය රැකෙන පරිදි කටයුතු කිරීම<br>➜ අනෙකුත් ශිෂ්‍ය ශිෂ්‍යාවන්ගේ අයිතිවාසිකම් සුරැකීම<br>➜ ආයතනය සතු දේපළ හා සම්පත් ආරක්ෂා කිරීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |

| ප්‍රවාහනය | ➜ ප්‍රවාහන සේවා සැපයුමට අදාළ දේපළ ආරක්ෂා කිරීම<br>➜ සේවාවට අදාළ ගෙවීම් සඳහා අවංක වීම<br>➜ ප්‍රවාහන සේවා භාවිත කිරීමේ දී ආචාරශීලී වීම හා නීතිගරුක වීම<br>➜ පොදු ප්‍රවාහන සේවා භාවිතය නිසා තමන්ටත් රටටත් අත් වන ප්‍රයෝජන පිළිබඳ දැනුම්වත් භාවයෙන් කටයුතු කිරීම |
|---|---|
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
| පණිවිඩ හුවමාරුව හා සන්නිවේදනය | ➜ කිසිවකුටත් හානිදායක නොවන ලෙස සන්නිවේදන සේවා භාවිත කිරීම<br>➜ ආචාරශීලී වීම<br>➜ රූපවාහිනි වැඩසටහන් නැරඹීම සඳහා තෝරා ගැනීමේ දී විචාරශීලී වීම<br>➜ සමාජ අවශ්‍යතා පිළිබඳ මාධ්‍ය මගින් අදාළ අංශවල අවධානය යොමු කරවීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
| ආරක්ෂක සේවා උදා:- ➜ ශ්‍රී ලංකා පොලිසිය, ආරක්ෂක හමුදා | ➜ අපරාධ, සමාජ විරෝධී ක්‍රියා මැඩලීම සඳහා අවශ්‍ය සහාය ලබා දීම<br>➜ පොලිසිය හා ආරක්ෂක හමුදා සමග සහයෝගයෙන් කටයුතු කිරීම<br>➜ නීතිගරුක පුරවැසියකු ලෙස කටයුතු කිරීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |
| සමුපකාර ව්‍යාපාරය | ➜ සමුපකාර ව්‍යාපාරයේ සාමාජිකත්වය ලබා ගැනීම<br>➜ සාමාජිකත්වය දරන සමිතියේ/ සමිතිවල රැස්වීම්වලට නොකඩවා සහභාගි වීම<br>➜ අවංක, කාර්යශූර පුද්ගලයන් සමුපකාර සමිතිවල නායකත්වයට පත් කිරීම<br>➜ එකිනෙකාට උපකාර කර ගැනීම<br>➜ තම අවශ්‍යතා සපුරා ගැනීම සඳහා සමුපකාර සේවා ප්‍රයෝජනයට ගැනීමට යොමු වීම |
| **පොදු සේවාව** | **සේවා ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම්** |

| පරිසර සංරක්ෂණයට අදාළ ආයතන | ➔ පරිසර සංරක්ෂණයට දායක වීම<br>➔ පරිසරයට හානි කරන පුද්ගලයන් නීතියේ රැහැනට හසු කර දීමට කටයුතු කිරීම<br>➔ පරිසර සංරක්ෂණයට අදාළ නීතිරීති පිළිපැදීම<br>➔ පරිසර සංරක්ෂණය පිළිබඳ අන් අය දැනුම්වත් කිරීම |
|---|---|

## 1.15 ක්‍රියාකාරකම

- පහත දැක්වෙන වගු සටහන ඔබේ අභ්‍යාස පොතේ පිටපත් කරගෙන සම්පූර්ණ කරන්න.

| පොදු සේවාව | පුරවැසියන් විසින් ඉටු කළ යුතු යුතුකම් | පුරවැසි යුතුකම් ඉටු කිරීම අදාළ සේවාවේ දියුණුවට බලපාන ආකාරය | යුතුකම් ඉටු කිරීම නිසා පුරවැසියන්ට අත් වන ප්‍රතිලාභ |
|---|---|---|---|
| විදුලිය | ➔<br>➔<br>➔ | ➔<br>➔<br>➔ | ➔<br>➔<br>➔ |
| ජලය | ➔<br>➔<br>➔ | ➔<br>➔<br>➔ | ➔<br>➔<br>➔ |
| පරිසර සංරක්ෂණය | ➔<br>➔<br>➔ | ➔<br>➔<br>➔ | ➔<br>➔<br>➔ |

**සාරාංශය**

- ජනතාවගේ ජීවන තත්ත්වය උසස් කිරීම අරමුණු කරගෙන පොදුවේ සපයන සේවා පොදු සේවා ලෙස හැඳින්වේ.
- ජල සම්පාදනය, අධ්‍යාපනය, සෞඛ්‍යය, පණිවුඩ හුවමාරුව, ප්‍රවාහනය ආදිය අප ප්‍රයෝජනයට ගන්නා පොදු සේවාවන්ට නිදසුන් ය.
- මෙම සේවා විධිමත්ව ප්‍රයෝජනයට ගැනීම පුද්ගල සංවර්ධනයට මෙන් ම ජාතික සංවර්ධනයට ද හේතු වේ.
- අත්‍යවශ්‍ය සේවා කිහිපයක් රජය මගින් නොමිලේ සපයයි.
- මුදල් අයකිරීමේ පදනම මත පොදු සේවා සැපයීමට පෞද්ගලික අංශය දායක වේ.
- පොදු සේවා සපයන ආයතන තම යුතුකම් හා වගකීම් මැනවින් ඉටු කිරීම ජනතාවට ගුණාත්මක සේවා සැපයීමට හේතු වේ.
- පොදු සේවා භුක්ති විඳීම සම්බන්ධයෙන් පුරවැසියන් තම යුතුකම් ඉටු කිරීම, පොදු සේවාවල පැවැත්මට හා ගුණාත්මක සංවර්ධනයට හේතු වේ.

## ඇමෙරිකා එක්සත් ජනපදය (The United States of America)

ඇමෙරිකා එක්සත් ජනපදය තුළ විවිධ වාර්ගික, විවිධ භාෂා හා විවිධ ආගමික කණ්ඩායම් විශාල සංඛ්‍යාවක් ජීවත් වේ. ලොව විවිධ රටවලින් සංක්‍රමණය වූ පිරිස් පැමිණ ජීවත් වීම නිසා එහි බහු සංස්කෘතික සමාජයක් ගොඩනැගී ඇත. බහු සංස්කෘතික රටක් ලෙස ඇමෙරිකා එක්සත් ජනපදය සාමූහිකව සහ සහයෝගයෙන් කටයුතු කිරීම නිසා වර්තමානයේ ලොව ප්‍රබලතම රාජ්‍යයන්ගෙන් එකක් බවට එය පත්ව ඇත.




පහත දැක්වෙන්නේ ඇමරිකා එක්සත් ජනපදයේ බහු සංස්කෘතික ස්වභාවය පෙන්නුම් කරන තොරතුරු කිහිපයකි. එය හොඳින් අධ්‍යයනය කරන්න.

| ජනවර්ග | භාෂා | ආගම් |
|---|---|---|
| සුදු ජාතීන්, කළු ජාතීන්, ආසියානු ජාතීන්, රතු ඉන්දියානුවන්, ඇලස්කානුවන්, හවායියන් සහ පැසිපික් කලාපීය ජන කොටස් | ඉංග්‍රීසි, ස්පාඤ්ඤ, සැමෝන්, කැමරු, කැරෝකි, හවායියන්, චීන, වියට්නාම, කොරියන්, ජර්මන්, ප්‍රංශ, රුසියන්, ඉතාලි | ප්‍රොතෙස්තන්ත්‍ර රෙපරමාදු, රෝමානු කතෝලික, වෙනත් ක්‍රිස්තියානි, මුස්ලිම්, බෞද්ධ, ජුදා |

මූලාශ්‍රය : www.indexmundi.com

බහු සංස්කෘතික රටක් වශයෙන් ඇමෙරිකා එක්සත් ජනපදය කටයුතු කිරීම සඳහා අනුගමනය කර ඇති ක්‍රියාමාර්ග

- ඉංග්‍රීසි භාෂාව රාජ්‍ය භාෂාව ලෙස පිළිගැනීම
- කිසිදු ආගමක් රාජ්‍ය ආගම ලෙස නොපිළිගැනීම
- සෑම පුරවැසියකුට ම සමාන අයිතිවාසිකම් හිමි වීම
- ප්‍රජාතන්ත්‍රවාදය පිළිගැනීම හා ඊට අනුකූලව ක්‍රියා කිරීම

## සංස්කෘතික අනන්‍යතාව (Cultural Identity)

සෑම ජන වර්ගයකට ම, ආගමික කණ්ඩායමකට ම සහ භාෂා කතා කරන කණ්ඩායමකට ම තමන්ට සුවිශේෂ සංස්කෘතියක් ඇත. එක් සංස්කෘතියකින් තවත් සංස්කෘතියක් වෙන් කර හඳුනා ගත හැකි වන්නේ සංස්කෘතික අනන්‍යතාව තුළිනි. සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගැනීමට සෑම කණ්ඩායමක් ම උත්සාහ දරති.

උදා : ශ්‍රී ලාංකික සංස්කෘතික අනන්‍යතාව

අප සියලු දෙනාට ම සුවිශේෂ වූ සංස්කෘතියක් ඇත. එය සංස්කෘතික අනන්‍යතාවයි. එම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගැනීම සඳහා කටයුතු කිරීම අප සැමගේ යුතුකමකි. සිංහල, දෙමළ, මුස්ලිම් සෑම ජනවර්ගයකට ම උරුම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගැනීම නිදසුන් වේ. බෞද්ධ, හින්දු, ඉස්ලාම්, කතෝලික/ ක්‍රිස්තියානි සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගැනීම තවත් නිදසුනකි. තම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගැනීම සංස්කෘතිය පවරාදීමට හේතු වේ. තමන්ට ප්‍රෞඪ සංස්කෘතියක් උරුම වන්නේ සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගැනීම හේතුවෙනි.

## සංස්කෘතික අනන්‍යතාව හා ජාතික සමගිය

තමන්ට සුවිශේෂ වූ සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කිරීමට සෑම වාර්ගික, ආගමික කණ්ඩායමක් ම යොමු වේ. ඒ සමඟ ම අනෙක් සංස්කෘතීන්ට ගරු කිරීමටත්, ඒවායේ සංස්කෘතික අංග ආරක්ෂා කිරීමටත් ක්‍රියා කළ යුතු ය. එවිට ජාතික සමගිය ආරක්ෂා වේ. රටක ජාතික අභිවෘද්ධිය ඇති වන්නේ සෑම සංස්කෘතික කණ්ඩායමක් ම

තම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගනිමින් ජාතියක් වශයෙන් එක්සත්ව කටයුතු කළහොත් පමණි. රටක සියලු සංස්කෘතීන්ගේ එකතුව එම රටේ ජාතික සංස්කෘතියයි. එම ජාතික සංස්කෘතිය පෝෂණය කිරීම සියලු දෙනාගේ ම වගකීමක් හා යුතුකමක් වේ. එය ජාතික සමගියට මාවතයි.

"එක මවකගෙ දරු කැල බැවිනා යමු යමු වී නොපමා"

යනුවෙන් අපේ ජාතික ගීයෙන් අර්ථවත් වන්නේ ද එම අවශ්‍යතාවයි.

බහු සංස්කෘතික සමාජයක පුරවැසියෙකු ලෙස කටයුතු කිරීමේ දී අන්‍ය සංස්කෘතීන්ට ගරු කිරීම අතිශය වැදගත් වේ. තම සංස්කෘතියට මෙන් ම අනෙක් සංස්කෘතීන්ට ගරු කිරීම, ඔවුන්ගේ අනන්‍යතාවට හානියක් නොකිරීම අපේ යුතුකමකි. එවිට ජනවර්ග අතර විශ්වාසය ගොඩනැගෙයි; ජාතික සමගිය ආරක්ෂා වේ; තිරසර සාමයක් ගොඩ නැගෙයි.

## තම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගනිමින් ජාතික සමගිය හා තිරසර සාමය ගොඩනගා ගැනීමේ වැදගත්කම



තම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගනිමින් ජාතියක් වශයෙන් කටයුතු කිරීමෙන් සුහදතාව වර්ධනය වේ. එක් වාර්ගික හෝ ආගමික හෝ කණ්ඩායමක් වෙනත් එවැනි කණ්ඩායමක් දෙස සැකයෙන් නොබලති. ඔවුනොවුන් අතර සුහදතාව, විශ්වාසය, සංහිඳියාව ගොඩනැගෙයි. රටක ඉදිරි සංවර්ධනය රඳා පවතින්නේ එම රටේ සියලු පුරවැසියන් එක්සත්ව, එක්සිත්ව ක්‍රියා කළහොත් පමණි. පටු වාර්ගික, ආගමික, භාෂාමය භේද පසෙක දමා ජාතික හැඟීමෙන් යුතුව ක්‍රියා කිරීමට කුඩා කල සිට ම ඔබ අදිටන් කර ගත යුතු ය. මෙම විෂයයේ මුඛ්‍ය අරමුණ වන්නේ එයයි.

### ජාතික සමගිය හා තිරසර සාමය ගොඩනගා ගැනීමේ වාසි



- එකිනෙකා අතර අවබෝධය ඇති වී විශ්වාසයෙන් යුතුව කටයුතු කිරීම නිසා ගැටුම් අවම වේ.
- ජන කොටස් අතර සමගිය තහවුරු වේ.
- රට සංවර්ධනය කිරීම සඳහා සියලු දෙනාගේ දායකත්වය ලැබේ.
- එකමුතුව හා සාමූහිකව කටයුතු කිරීමට පෙළඹීමක් ඇති වේ.
- ඵලදායී ආර්ථික කටයුතුවල යෙදෙමින් රට සංවර්ධනය කිරීමට දායක වේ.



- සංස්කෘතික විවිධත්වයට ගරු කිරීමට හා එකිනෙකාගේ යුතුකම් හා වගකීම් නොපිරිහෙලා ඉටු කිරීමට පෙළඹෙයි.

### 3.4 ක්‍රියාකාරකම

- "සංස්කෘතිය රැක ගැනීමේ වැදගත්කම" මැයෙන් බිත්ති පුවත්පත සඳහා ලිපියක් ලියා එය එහි පළ කරන්න.
- "ජාතික සමගියේ වැදගත්කම" මැයෙන් රචනාවක් ලියන්න. සියලු සිසුන්ගේ රචනා රැස් කර අඩුපාඩු සකස් කරවා පොතක් වශයෙන් එළිදක්වන්න. එය පාසල් පුස්තකාලය සඳහා පරිත්‍යාග කරන්න.

**සාරාංශය**

- සමාජයක් මෙහෙයවන ප්‍රධාන බලවේගය සංස්කෘතියයි.
- විවිධ සංස්කෘතික ලක්ෂණවලින් හෙබි සමාජ බහු සංස්කෘතික සමාජ වේ.
- ලෝකයේ බොහෝ රටවල බහු සංස්කෘතික සමාජ දැකිය හැකි ය.
- බහු සංස්කෘතික සමාජයක විවිධ ජනවර්ග, විවිධ ආගම් අදහන ජන කොටස්, විවිධ භාෂා කතා කරන ජන කොටස් ජීවත් වෙති.
- එසේ ම එවැනි සමාජයක විවිධ සිරිත්විරිත්, විවිධ සංස්කෘතික උරුම දක්නට ලැබේ.
- බහු සංස්කෘතික සමාජයක ජීවත් වීමේ දී සියලු දෙනා ම තම සංස්කෘතික අනන්‍යතාව ආරක්ෂා කර ගනිමින් ජාතික සමගිය හා තිරසර සාමය ගොඩනගා ගැනීම ඉතා ම වැදගත් වේ.

# 04 කාලීන ගැටලු

## හැඳින්වීම

ජන සමාජයේ සුරක්ෂිත පැවැත්මට ඇති ප්‍රබල ම අභියෝග ලෙස ස්වාභාවික විපත්, අනතුරු හා අයහපත් ජීවන පුරුදු පෙන්වා දිය හැකි ය. පෘථිවි පරිසර පද්ධතිය තුළ විපත් ඇති වීම සාමාන්‍ය සංසිද්ධියක් වන අතර එය ස්වාභාවික පරිසර පද්ධතිවල තුලනයට ද හේතු වේ. එහෙත් මිනිසාගේ අපරීක්ෂාකාරී ක්‍රියාකාරකම් නිසා මෙම විපත් වර්තමානයේ තීව්‍ර වීම පරිසරයේ මෙන් ම මිනිසාගේ ද පැවැත්මට විශාල තර්ජනයක් වී ඇත.

මෙම පරිච්ඡේදය අධ්‍යයනය කිරීමෙන්,

- අනතුරු හා විපත් සිදු විය හැකි ආකාරය
- එම අනතුරු හා විපත් අවම කිරීමට ගත හැකි ක්‍රියාමාර්ග
- ඒ සඳහා සහාය ලබාගත හැකි ආයතන
- අපද්‍රව්‍ය කළමනාකරණය
- අහිතකර පුරුදු හා ඖෂධ භාවිතය මගින් සිදුවිය හැකි අනතුරු වළක්වා ගැනීම
- දැරිය හැකි ජීවන රටාවකට අනුගත වෙමින් තිරසර සංවර්ධනයට දායක වීමට අවශ්‍ය දැනුම, ආකල්ප, කුසලතා වර්ධනය කිරීමට අවශ්‍ය පසුබිම සකස් කිරීම සිදු කෙරේ.

මිනිස් සම්භවයේ සිට වර්තමානය දක්වා වරින් වර මිනිස් ජීවිතයේ පැවැත්මට අභියෝග වන විවිධ ගැටලුවලට මිනිසාට මුහුණ පෑමට සිදුව තිබේ. වර්තමාන සමාජයේ ජීවත් වන මිනිසාට මෙම අභියෝග ප්‍රබල තර්ජනයක්ව පවතී. අපගේ ජීවිතය ආරක්ෂා සහිතව පවත්වාගෙන යාමට නම් එම ගැටලු හොඳින් හඳුනාගෙන ඒවායින් පැමිණෙන හානි අවම කර ගැනීමටත් විපත්වලින් ආරක්ෂා වීමටත් අප කාටත් හැකි විය යුතු ය.

වර්තමානයේ මුහුණ පෑමට සිදු වී ඇති අනතුරු හා විපත් විවිධාකාර ය. ඒවායේ ස්වභාවය අනුව ප්‍රධාන කොටස් 02කට බෙදා දැක්විය හැකි ය.

1. ස්වාභාවික විපත්
2. මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් හේතු කොටගෙන ඇති වන විපත්




## ස්වාභාවික විපත් (Natural Disasters)

පෘථිවිය හා එහි අවට පරිසරයේ ඇති වන ස්වාභාවික තත්ත්වවල අන්තගාමී ස්වභාවය නිසා ඇති වන්නා වූ අයහපත් තත්ත්ව ස්වාභාවික විපත් වශයෙන් සරලව හඳුන්වා දිය හැකි ය. මිනිසාගේ මැදිහත්වීමකින් තොරව ස්වභාවධර්මයේ සිදු වන විවිධ වෙනස්කම් නිසා ස්වාභාවිකව හටගන්නා ක්‍රියාවලියකින් මිනිසාටත් ඔහුගේ දේපළවලටත් හානියක් සිදු වේ නම් එය ස්වාභාවික විපතක් ලෙස විග්‍රහ කළ හැකි ය.

මේවා ප්‍රධාන හේතු 02ක් නිසා ඇති වේ.

01. පෘථිවි අභ්‍යන්තරයේ සිදු වන භෞතික ක්‍රියාවලි

උදාහරණ :- සුනාමි, භූමිකම්පා, භූ චලන

02. කාලගුණික හා දේශගුණික විපර්යාස

උදාහරණ :- ගංවතුර, නියඟ, කුණාටු, අකුණු, සුළි සුළං, ලැව් ගිනි, එල්නිනෝ, ලානිනෝ

## ගංවතුර /ජලගැලීම් (Floods)



දරුණු ගංවතුර අවස්ථාවක්

අධික වර්ෂාපතනය හා වඩදිය තත්ත්වය ජලගැලීම් සඳහා හේතු වන ස්වාභාවික තත්ත්ව වේ. අවිධිමත් නාගරික සංවර්ධනය, ජලාපවහන උපක්‍රමවල දුර්වලතා, රක්ෂිත හා ඇළ මාර්ග දෙපස අනවසර ඉදිකිරීම්, පැල්පත්, කැලිකසළ ජලයට බැහැර කිරීම් ආදි කරුණු ද ජලගැලීම්වලට හේතු වේ. ශ්‍රී ලංකාව වසර පුරා ම පැතිරුණ වර්ෂාපතනයක් ලැබෙන රටකි. වසරේ විවිධ කාලවල දී වැසි ලැබීම නිසා දිවයිනේ විවිධ ප්‍රදේශවල ගංවතුර ඇති වීම ප්‍රබල ගැටලුවක් බවට පත්ව තිබේ. ගංවතුර ස්වාභාවික ක්‍රියාවලියක ප්‍රතිඵලයක් වුව ද ඒ සඳහා මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් ද බොහෝ විට ඉවහල් වේ.

## ගංවතුර ඇති වීමට බලපාන මිනිස් ක්‍රියාකාරකම්

- වනාන්තර විනාශ කිරීම
- වගුරු බිම් ගොඩ කිරීම
- ගංගාවලින් වැලි ගොඩ දැමීම
- පතල් කැණීම
- දිරාපත් නොවන අපද්‍රව්‍ය අනිසි ලෙස බැහැර කිරීම
- ගං ඉවුරුවල අනවශ්‍ය ඉදිකිරීම්



ගංගාවකින් වැලි ගොඩ දමන අවස්ථාවක්

### ගංවතුරෙන් සිදු වන හානි අවම කර ගැනීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග

- ගං වතුරට යට විය හැකි ප්‍රදේශවලින් ඉවත්ව ආරක්ෂිත ස්ථාන කරා ඉක්මනින් ගමන් කිරීම
- ජල ගැලීම්වලට ලක් වූ ප්‍රදේශවල පයින් හෝ වාහනවලින් හෝ ගමන් නොකිරීම
- බිම වැටී ඇති විදුලි රැහැන් අසලට නොයාම හා ඒවා ස්පර්ශ කිරීමෙන් වැළකීම
- ගංවතුරට හසු වූ ආහාර භාවිතයෙන් වැළකීම
- ගංවතුරට යට වූ ප්‍රදේශවල ජලය භාවිතයට ගැනීමෙන් වැළකීම
- අදාළ ආයතන මගින් දෙන ලද උපදෙස් නිසි ලෙස පිළිපැදීම

එවැනි ආයතනවලට උදාහරණ :- - ආපදා කළමනාකරණ මධ්‍යස්ථාන

- කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව
- පොලීසිය
- පළාත් පාලන ආයතන

මිනිස් ක්‍රියාකාරකම්වලට අමතරව ස්වාභාවික හේතු නිසා ද ගංවතුර ඇති විය හැකි ය.

උදාහරණ :- මෝය කට අවහිර වීම (කළු ගඟ)

## සුළි සුළං (Cyclones)

නිවර්තන කලාපය තුළ වේගවත්ව හට ගන්නා ප්‍රචණ්ඩකාරී සුළං **"සුළි සුළං"** නමින් හැඳින්වේ. මේවා වායුගෝලයේ අඩු වායු පීඩනයක් සහිත ප්‍රදේශ කේන්ද්‍ර කොටගෙන ආරම්භ වේ. වාමාවර්තව හෝ දක්ෂිණාවර්තව භ්‍රමණය වන මෙම සුළං "සුළං පද්ධතියක්"ලෙස ජනනය වේ. සුළඟේ වේගය පැයට කි.මී. 350 - 400 ඉක්මවන අවස්ථා ද දැකිය හැකි ය. මෙවැනි සුළි සුළං සමඟ අධික වර්ෂාව ද පතිත වේ. මෙලෙස ඇති වන වේගවත් සුළං හා වැසි නිසා ජීවිත හා දේපළ විනාශ වීම සිදු වේ. 1978 නොවැම්බර් 24 වන දා ශ්‍රී ලංකාවට ඇතුළු වූ සුළි කුණාටුවෙන් මිනිස් ජීවිත 900ක් හා විශාල දේපළ හානියක් සිදු විය.



### සුළි සුළං පවතින විට ආරක්ෂාව සඳහා කළ යුතු දෑ

කාලගුණ විද්‍යා දෙපාර්තමේන්තුව සන්නිවේදන මාර්ග ඔස්සේ පූර්ව අනතුරු ඇඟවීම් සිදු කරයි. එලෙස අනතුරු ඇඟවීම් කර ඇති විට,

- අනතුරු සහිත ප්‍රදේශවලින් ඉවත් වීම
- ආරක්ෂිත ස්ථාන කරා යෑම
- සැහැල්ලු හා අත්‍යවශ්‍ය දෑ පමණක් රැගෙන යාම

උදාහරණ :- වතුර බෝතල්, බිස්කට්

විදුලි පන්දමක්

බැටරි රේඩියෝවක්

ආදියෙන් සමන්විත ආපදා ද්‍රව්‍ය කට්ටල් රැගෙන යාම වඩාත් කාලෝචිත වේ.

**ඔබ නිවස තුළ රැඳී සිටින්නේ නම්,**

- නිවසේ බිත්ති, වහල ආරක්ෂාකාරී බව තහවුරු කරගැනීමට විමසිලිමත් වන්න.
- නිවසට හානි ගෙන දිය හැකි ගස් හා අතු කපා ඉවත් කරන්න.
- විදුලිය විසන්ධි කරන්න.

### අකුණු කුණාටු (Thunder Storms)

අකුණු යනු ස්වාභාවික සංසිද්ධියකි. එවැනි තත්වයක් ඇති වන්නේ උස කැටි වලාකුළු තුළ වේගයෙන් ඉහළ පහළ යන ප්‍රබල වායු ධාරා නිසා ජල බිඳිති, අයිස් කැටිති, කඩා හැලෙන හිම කැට එකිනෙකට ගැටෙන විටයි. මෙහි දී කැටි වැහි වලාකුළෙහි ධන ආරෝපණ හා ඍණ ආරෝපණ වෙන් වී ඍණ ආරෝපණ වලාකුළේ පහළ ප්‍රදේශයටත් ධන ආරෝපණ වලාකුළේ මැද හා ඉහළ ප්‍රදේශවලටත් එක්රැස් වේ. විශාල ආරෝපණ ප්‍රමාණයක් එක්රැස් වූ විට එම ආරෝපණ හුවමාරුවක් හෙවත් විද්‍යුත් විසර්ජනයක් ඇති වේ. මෙම සංසිද්ධිය අකුණක් ලෙස හැඳින්වේ. දිවා කාලයේ උෂ්ණත්වයේ වැඩි වීම හා සංවහන ක්‍රියාවලිය නිසා ශ්‍රී ලංකාවේ මාර්තු-අප්‍රේල්, ඔක්තෝබර්-නොවැම්බර් මාසවල බොහෝ අකුණු කුණාටු ඇති වේ. නමුත් වසරේ ඕනෑ ම කාලයක දී අකුණු කුණාටු ඇති විය හැකි ය.



## අකුණුවලින් සිදු වන හානි වළක්වා ගන්නේ කෙසේ ද?

- එළිමහන් ස්ථානවල රැඳී සිටීමෙන් වළකින්න.
- හුදෙකලා ස්ථානවල හෝ උස් ගස් යට හෝ රැඳී නොසිටින්න.
- අසුන් පිට යාම, පා පැදි, ට්‍රැක්ටර් වැනි විවෘත වාහනවල ගමන් කිරීමෙන් වළකින්න.
- දුරකථන භාවිතයෙන් වළකින්න.
- ලෝහ භාණ්ඩ ස්පර්ශ කිරීමෙන් වළකින්න.
- විදුලි උපකරණ පේනුවලින් ගලවා දමන්න.
- විදුලි උපකරණ භාවිතයෙන් වළකින්න.

## සුනාමි (Tsunami)

සාගර පත්ලේ සිදු වන භූමිකම්පා, නායයාම්, න්‍යෂ්ටික පිපිරීම්, ගිනිකඳු පිපිරීම්, උල්කාපාත කඩාවැටීම් යනාදිය නිසා සුනාමි ජනිත වේ. මෙවැනි විටක සාගර ජලයෙහි ඇති වන ප්‍රබල රළ සමූහය භූ චලන සිදු වූ කේන්ද්‍රයේ සිට සෑම දිශාවකට ම ගමන් කරයි. මෙමගින් වෙරළ ප්‍රදේශවලට බලවත් හානි සිදු වේ.



2004 වර්ෂයේ දෙසැම්බර් 26 දින ඉන්දියන් සාගර ප්‍රදේශයට බලපෑ සුනාමි තත්ත්වය මෙම කලාපයේ මෑත ඉතිහාසයේ ඇති වූ විපත් අතරින් දරුණු ම ස්වාභාවික විපත මෙන් ම ඛේදවාචකය ද වෙයි. අනපේක්ෂිතව පැමිණි මෙම ඛේදවාචකය නිසා ශ්‍රී ලංකාවේ වෙරළබඩ ප්‍රදේශ සහ එහි පදිංචිකරුවන් මෙන් ම දුම්රිය හා වාහන ආදියෙහි ගමන් ගත් මගීහු 31,500 ඉක්මවූ ප්‍රමාණයක් ජීවිතක්ෂයට පත් වූහ. පුද්ගලයන් 550,000කට ආසන්න පිරිසක් අවතැන් වූහ. නිවාස, සංචාරක හෝටල්, ධීවර වරාය, ධීවර යාත්‍රා, රථ වාහන ආදි දේපළවලට විශාල හානි සිදු විය. එය ශ්‍රී ලංකාවේ වෙරළබඩ දිස්ත්‍රික්කවලට සෘජුව ම බලපෑ අතර ඉන්දියාව, ඉන්දුනීසියාව, තායිලන්තය වැනි රටවලට ද එමගින් බලපෑම් ඇති විය.

**සුනාමි තත්ත්වයක දී ඇති විය හැකි හානි වර්ධනය වීමට බලපෑ මිනිස් ක්‍රියාකාරකම්**

- වෙරළ තීරයේ ශාක වැස්ම ඉවත් කිරීම
- කඩොලාන පරිසර පද්ධති විනාශ කිරීම
- කොරල්පර කැඩීම
- මුහුදු තීරයේ වැලි වැටි ඉවත් කිරීම

**සුනාමි තත්ත්වයක් යටතේ ඇති විය හැකි හානි අවම කිරීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග**

- සන්නිවේදන මාධ්‍ය ලබා දෙන අනාවැකි පිළිබඳ අවධානය යොමු කිරීම
- අනතුරු ඇඟවීම් කර ඇති විට එම ප්‍රදේශවලින් වහා ම ඉවත් වීම
- සෙසු අය දැනුම්වත් කිරීම
- සුනාමියක පෙරනිමිති පිළිබඳව දැනුම්වත් වීම
- ඉක්මනින් ආරක්‍ෂිත ස්ථාන කරා යාමට කටයුතු කිරීම
- කෙටි කලක් තුළ දී විශාල රළ ඇති විය හැකි බැවින් සැලකිලිමත් වීම

## නියඟ (Drought)

යම් ප්‍රජාවකගේ අවශ්‍යතා සපුරාලීමට ජල සැපයුම ප්‍රමාණවත් නොවන විට ඇති වන තත්ත්වය නියඟය ලෙස සරලව අර්ථ දැක්විය හැකි ය. ප්‍රමාණවත් නොවන වර්ෂාපතනය නිසා ඇති වන නියඟය කාලගුණික නියඟය ලෙස හැඳින්වේ. ජල සැපයුමෙහි ඌනතා හේතුවෙන් ඇති වන නියඟය ජලවිද්‍යාත්මක නියඟය ලෙස හැඳින්වේ. ශ්‍රී ලංකාවේ යම් දිස්ත්‍රික්කයකට ලැබෙන සාමාන්‍ය වර්ෂාපතනයෙන් 75%කට අඩුව ලැබෙන කාලය නියං කාලයක් ලෙස වන සංරක්‍ෂණ හා පරිසර අමාත්‍යාංශය මගින් දේශගුණ පිළිබඳ සකස් කරන ලද වාර්තාවේ දැක්වේ.



**නියං බලපෑමේ ප්‍රතිවිපාක සතුන්ට බලපෑ අවස්ථා**

එමෙන් ම වර්ෂාව රහිතව දින 15කට වැඩි කාලයක් පවතී නම් එය ද නියඟයක් ලෙස ප්‍රකාශ කෙරේ. ශ්‍රී ලංකාවේ ගිනිකොන, උතුරුමැද, වයඹ ප්‍රදේශවලට අයත් දිස්ත්‍රික්කවලට නියං බහුල වන අතර නියඟය නිසා,

- පානීය ජල හිඟය
- ජල විදුලිබල උත්පාදනය ඇණ හිටීම
- ජල උල්පත් හා කුඩා වැව් සිඳී යාම
- භූගත ජල මට්ටම අඩු වීම
- මිනිස් ජීවිත හානි
- වගා භූමි විනාශ වීම
- වන සතුන් විනාශ වීම

වැනි අයහපත් ප්‍රතිඵල ඇති වේ.





නියං බලපෑමේ ප්‍රතිවිපාක මිනිසුන්ට හා පරිසරයට බලපෑ අවස්ථා

**නියඟයෙන් ආරක්ෂා වීමට:**

- වන ආවරණ ඉවත් නොකිරීම
- තද රස්නයට පස නිරාවරණය නොකිරීම
- ජලය සුරැකීම
- ඇළ දොළ, ගංගා ආදිය අපවිත්‍ර නොකිරීම
- ගස්වැල් සිටුවීම, වනවගාව
- ජල පෝෂක ප්‍රදේශ ආරක්ෂා කිරීම
- වැසි ජල ටැංකි භාවිතය

වැනි ජල සංරක්ෂක ක්‍රම භාවිතය වැදගත් වේ.

මිනිසා පාරිසරික සම්පත් අතිවිශාල ලෙස භුක්ති විඳිමින් සිටී. ඒ මගින් පරිසරයට සිදු වන හානිය අතිවිශාල ය. මෙම හානිය අවම කර නොගතහොත් ස්වාභාවික විපත්වලින් මිනිසාට සිදු වන හානිය ද තව දුරටත් වර්ධනය වේ. මේ නිසා ස්වාභාවික විපත්වලට හේතු වන ක්‍රියාකාරකම්වලින් වැළකී සිටීම පුරවැසියන් වශයෙන් අප සතු යුතුකමක් හා වගකීමක් වේ. ඒ සඳහා අනුගමනය කළ හැකි ක්‍රියා මාර්ග සඳහා උදාහරණ කීපයක් පහත දැක්වේ.




## විපත් සිදු වූ අවස්ථාවක දී හානි තවදුරටත් අවම කිරීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග

විපත්වලින් බොහෝ විට විශාල පිරිසකගේ ජීවිත අනතුරකට ලක් වේ. මෙවැනි අවස්ථාවක දී පුරවැසියන් වශයෙන් අපගේ වගකීම් හා යුතුකම් ඉටු කිරීමට අප ඉදිරිපත් විය යුතු ය. එහි දී අප විසින් කඩිනමින් ඉටු කළ යුතු කාර්යයන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- අනතුරු හා විපත්වල දී අදාළ ආයතන මගින් කරනු ලබන දැනුම්වත් කිරීම් පිළිබඳව සැලකිලිමත් වීම හා දෙනු ලබන උපදෙස් පිළිපැදීම
- අනතුරු වැළැක්වීමට හා හානි අවම කිරීමට අදාළව සේවා සපයන ආයතනවලට ඒ පිළිබඳ දැනුම් දීම
- විපතට පත් වූවන් බේරා ගැනීම
- ප්‍රථමාධාර නිවැරදිව ලබා දීම
- විපතට පත් වූවන් රෝහල් වෙත ඉක්මනින් රැගෙන යාම
- විපත/ අනතුර පිළිබඳ රෝහල් හා ආරක්ෂක අංශ දැනුම්වත් කිරීම
- අනතුරට පත් වූවන් සම්බන්ධයෙන් මානුෂිකව ක්‍රියා කිරීම
- ආරක්ෂක හා සෞඛ්‍ය සේවාවල නිරත වන අයට අපේ සහාය ලබා දීම



අනතුරට පත් වූවන්ට වෛද්‍ය ප්‍රතිකාර ලබා දීම



ආධාර බෙදා දීම

විපත් සිදු වූ අවස්ථාවක විපතට පත් පිරිස්වලට අයත් දේපළ ආරක්ෂා කිරීම ද අපගේ යුතුකමකි. එමෙන් ම විපතට පත් අය කෙරෙහි දයාව, කරුණාව දක්වමින් ඔවුන්ගේ ආත්ම ගරුත්වය ආරක්ෂා වන ආකාරයෙන් ඔවුනට උපකාර කිරීම ද ඉතා වැදගත් වේ. සොරකම්, මංකොල්ලකෑම් වැනි අයථා ක්‍රියා සිදු වීමට ඇති ඉඩකඩ වළකාලීම ද අප සතු යුතුකමකි. සුනාමි, ගංවතුර, නාය යාම්, සුළි සුළං වැනි විපත්වලින් අසරණ භාවයට පත් වන පිරිස්වලට ආහාර ද්‍රව්‍ය, ඇඳුම් පැළඳුම්, පානීය ජලය හා තාවකාලික නවාතැන් සපයා දීමට ද කටයුතු කළ යුතු ය.

රාජ්‍ය ආයතන හා ජාත්‍යන්තර සංවිධාන මගින් විපතට පත් අය වෙත සපයන ආධාර එම පිරිස් වෙත නිසියාකාරව බෙදා හැරීම සඳහා රජයේ නිලධාරීන්ට හා අන් ආයතනවලට උදවු වීම අප ඉටු කළ යුතු යුතුකම් හා වගකීම් ය.





ආපදා අවස්ථාවක දී ජනතාව බේරා ගැනීමේ කාර්යයේ නියැලෙන හමුදා සෙබළුන්

විපත් ඇති වූ අවස්ථාවල විපතට පත් ජන ජීවිත යථා තත්ත්වයට පත් කිරීමට අවශ්‍ය ජලය, විදුලිය, සන්නිවේදනය, ප්‍රවාහනය වැනි පොදු සේවා යථා තත්ත්වයට පත් කිරීම සඳහා අවශ්‍ය කටයුතු සම්පාදනය කිරීම එම සේවාවන් සපයන ආයතන හා නිලධාරීන්ගේ වගකීමකි.

## අනතුරු හා ආපදාවල දී සහාය ලබාගත හැකි ආයතන



## 4.1 ක්‍රියාකාරකම

- ස්වාභාවික විපත් හා මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා හට ගන්නා විපත්වලට අදාළ පුවත්පත් වාර්තා, ඡායාරූප ආදිය රැස් කර ගුරුතුමාගේ/ ගුරුතුමියගේ සහාය ඇතිව තොරතුරු ගොනුවක් හෝ පිටු පෙරළනයක් සකසා පන්ති කාමරයේ ප්‍රදර්ශනය කරන්න.
- ස්වාභාවික හේතු හා මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා ආපදා හා විපත් ඇති වූ විට දැනුම් දිය යුතු ආයතනවල නාමාවලියක් සඳහන් කරන්න.
- ශ්‍රී ලංකාව මෑතක සිට නායයාම්, ගංවතුර වැනි ස්වාභාවික ආපදා බහුල රටක් බවට පත්ව තිබේ. මෙම තත්ත්වය මගහරවා ගැනීමට ඔබට ඉදිරිපත් කළ හැකි යෝජනා දෙකක් ලියන්න.
- "ස්වාභාවික ආපදා හා විපත් අවස්ථාවල දී සන්නිවේදන මාධ්‍ය මගින් ඉටු වන මෙහෙය අතිවිශාල ය." ශ්‍රී ලංකාව ඇසුරින් ලබා ගත් නිදසුන් භාවිත කරමින් මෙම කියමන සනාථ කරන්න.

**හදිසි අවස්ථාවක දී ඔබට සහාය විය හැකි කෙටි දුරකථන අංක**

110 - හදිසි ගිනි නිවීම් හා හදිසි ගිලන් රථ සේවාව

118 - ජාතික ආරක්ෂාව පිළිබඳ මෙහෙයුම් මධ්‍යස්ථානය

119 - පොලිස් හදිසි ඇමතුම් සේවා, හදිසි මහජන පැමිණිලි

1959 - ශ්‍රී ලංකා ජාතික රෝහල් තොරතුරු කේන්ද්‍රය

1969 - දක්ෂිණ අධිවේගී මාර්ග මෙහෙයුම් හා මාර්ග භාවිත කරන්නවුන්ට හදිසි අවස්ථාවල ඇමතීම

1984 - අන්තරායකර ඖෂධ පාලක ජාතික මණ්ඩලය - මෙවැනි ඖෂධ භාවිත කරන්නවුන් ඉන් මුදවා ගැනීමට උපදෙස් දීම

1991 - පරිසරය හා ස්වාභාවික සම්පත් ආශ්‍රිත පැමිණිලි

## ආපදා කළමනාකරණය (**Disaster Management**)

ජීවිතයේ ඕනෑ ම අවස්ථාවක ඕනෑ ම ස්ථානයක දී අනතුරුවලට හා විපත්වලට මුහුණ දීමට සිදු විය හැකි ය. අනතුරු හා ආපදා නිසා සාමාන්‍ය ජන ජීවිතය නොසන්සුන් වේ. මේ නිසා අනතුරක් හෝ ආපදාවක් හෝ සිදු විය හැකි ඉඩකඩ පිළිබඳ අප නිරන්තරයෙන් විමසිල්ලෙන් සිටිය යුතු ය. එමෙන් ම අනතුරු හා ආපදා අවස්ථා පිළිබඳ පූර්ව වැටහීමක් හා අවදි බවක් අප තුළ ඇති කරගත යුතුව ඇත.

අනතුරු හා ආපදා ඇතිවීම සම්පූර්ණයෙන් වැළැක්විය නොහැකි වුවත් ඒවා කල් තබා හඳුනා ගැනීමේ හැකියාවක් අප තුළ ඇති කරගත යුතු වේ. මේ නිසා නිරන්තරයෙන් ම අප අවට සිදු වන දේ පිළිබඳ විමසිල්ලෙන් හා පරීක්ෂාවෙන් සිටීම ඉතා වැදගත් වේ.

ආපදා ඇතිවීම සම්පූර්ණයෙන් ම නැවැත්විය නොහැකි වුවත් ආපදා මගින් ඇති වන හා ඇති විය හැකි හානි අවම කරගත හැකි ය. මෙම ක්‍රියාවලිය ආපදා කළමනාකරණය ලෙස හැඳින්වේ.

### විවිධ අනතුරු වර්ග

අප නිරන්තරයෙන් ගැවසෙන ස්ථාන ආශ්‍රිත මුහුණ දිය හැකි අනතුරු හා ආපදා පිළිබඳ පහත දැක්වෙන පුවත් උපුටන හා ඡයාරූපවලින් හඳුනා ගනිමු.



පස් කඳු කඩාවැටුණු අවස්ථාවක්














**අනතුරු හා ආපදා සිදු වන නිශ්චිත ස්ථානයක් සඳහන් කළ නොහැකි අතර,**

- ⋆ නිවස
- ⋆ වැඩබිම
- ⋆ යුදඅවි ගබඩා
- ⋆ පාසල
- ⋆ මහා මාර්ග
- ⋆ ජලාශ
- ⋆ අවට පරිසරය
- ⋆ කම්හල්
- ⋆ මුහුද, ගංගා, ඇළ දොළ

වැනි ඕනෑ ම ස්ථානයක දී අනතුරක් හෝ ආපදාවක් සිදු විය හැකි ය. එසේ ම දවසේ ඕනෑ ම අවස්ථාවක දී අනතුරු හා ආපදා සිදු විය හැකි ය. නමුත් අනතුරු සිදු වේ යැයි සිතා අපගේ වැඩකටයුතු ප්‍රමාද කිරීම හා අතපසු කිරීම අප විසින් නොකළ යුතු ය.

අප අවට අනතුරු හා ආපදා ඕනෑ ම අවස්ථාවක ඇති විය හැකි බැවින් එවැනි අවස්ථාවල විමසිලිමත්ව බුද්ධිමත්ව කටයුතු කළ යුතු බවත් අප විසින් අවබෝධ කරගත යුතු ය.

# අනතුරු සිදු විය හැකි අවස්ථා




කොස්ගම - සාලාව අවි ගබඩාව පිපිරීමෙන් ඇති වූ විනාශය

ඉහත පුවත් සිරස්තල ඔබ අසන්නට හෝ දකින්නට හෝ ඇත. ඇතැම් විට එවැනි සිදුවීම්වලට ඔබ ද සෘජුව ම මුහුණ දෙන්නට ඇත; ඒවා අත් විඳින්නට ද ඇත. පාසල් භූමිය තුළ දී ද අප කවුරුත් නොසිතන ආකාරයේ මෙවැනි අනතුරු සිදු විය හැකි ය. විශේෂයෙන් පාසල් සිසුන් හා ජනතාව දැනුම්වත් කිරීම පිණිස මෙවැනි සිද්ධීන් සහිත වාර්තා පුවත්පත්වල පළ වේ.

එමෙන් ම සිංහල අලුත් අවුරුද්ද, නත්තල වැනි උත්සව අවස්ථාවල දීත් නිවසේ හා ඉන් පරිබාහිරව පවත්නා උත්සව අවස්ථාවල දීත් උත්සව ප්‍රීතිය විඳ ගැනීම සඳහා ජනතාව රතිඤ්ඤා, මල් වෙඩි, අහස් කුරු, බඹර චක්‍ර වැනි දෑ දල්වති. මේවා ප්‍රවේශමෙන් භාවිත නොකිරීම නිසා ශාරීරික හානි සිදු වූ අවස්ථා නිරන්තරයෙන් වාර්තා වේ.

විවිධ උත්සව කටයුතුවල දී විදුලිය භාවිත කිරීම ද මනා අවබෝධයකින් හා ප්‍රවේශමෙන් කළ යුතු ය. කුඩා දරුවන් සිටින නිවෙස්වල විදුලි පේනු දරුවන්ට අත නොගැටෙන මට්ටමින් තැබීමට කල්පනාකාරි විය යුතුයි. විවිධ ඖෂධ වර්ග, උණුසුම් දේ, විදුලි උපකරණ, බිඳෙන සුලු ද්‍රව්‍ය කුඩා දරුවන්ගෙන් ඈත් කර තැබිය යුතු ය. මහල් නිවාසවල ජීවත් වීමේ දී කුඩා දරුවන්ගේ ආරක්ෂාව පිළිබඳ වඩාත් සැලකිලිමත් විය යුතු ය.

එසේ ම අධික වැසි සහිත කාලවල දී අකුණු ගැසීම නිසා අනතුරු හා විපත් සිදු වීමට ඉඩකඩ වැඩි ය. එබඳු අවස්ථාවල දී ජංගම දුරකථන භාවිතය, විදුලි උපකරණ භාවිතය නොකළ යුතු අතර, එවැනි අවස්ථාවල දී විශේෂයෙන් ම සැලකිලිමත් විය යුතු ය.

අනතුරු හා ආපදා ගැන සලකා බැලීමේ දී ස්ථානීය අනතුරු හැරුණු විට සතුන්ගෙන්, විශේෂයෙන් සර්පයන්ගෙන් සිදු වන අනතුරු පිළිබඳ අවධානය යොමු කළ යුතු ය. සර්පයන් දෂ්ට කිරීම නිසා මිය යන සංඛ්‍යාවේ ක්‍රමික වැඩිවීමක් වාර්තා වී ඇති අතර, රාත්‍රී කාලයේ දී ගමන් කරන විට කල්පනාකාරී වීම වඩාත් යෝග්‍ය වේ. එමෙන් ම අලි ඇතුන් වැනි වනසතුන්ගේ ප්‍රහාරවලට ද බල්ලන්ගේ සපාකෑම් වැනි අනතුරුවලට ද අපට මුහුණ දීමට සිදුවන අවස්ථා බහුල ය.



සුනඛයන්ගේ සපා කෑමට ලක් වූ අවස්ථාවක්

වර්තමානයේ අලි මිනිස් ගැටුම උග්‍ර වී ඇති අතර, අලින්ගේ පහර දීමට ලක්ව මිය යන හා තුවාල ලබන සංඛ්‍යාව ද ඉහළ ගොස් ඇති බැවින් එබඳු සතුන් ගැවෙසෙන ප්‍රදේශවල ජීවත් වන ජනතාව එම අනතුරු වළක්වා ගන්නා ක්‍රම පිළිබඳව දැනුම්වත් විය යුතු ය.



අලි මිනිස් ගැටුමේ ප්‍රබලත්වය පෙන්නුම් කරන අවස්ථාවක්

### 4.2 ක්‍රියාකාරකම

- "විවිධ අනතුරු වර්ග" විස්තරයෙහි සඳහන් පුවත් උපුටන හා ඡායාරූපවල දැක්වෙන අනතුරු හා ආපදා පහත කරුණු ඔස්සේ වර්ග කර දක්වන්න.

  නිවස ආශ්‍රිත :...............................................................................

  පාසල ආශ්‍රිත :...............................................................................

  අවට පරිසරය ආශ්‍රිත :...............................................................................

  වැඩ බිම ආශ්‍රිත :...............................................................................

  වෙනත් :...............................................................................

- විද්‍යුත් හා මුද්‍රිත මාධ්‍ය භාවිත කර ඔබ දන්නා තවත් මෙවන් අනතුරු සොයා ඉහත සටහනට ඇතුළත් කරන්න.
- වර්තමානයේ අලි මිනිස් ගැටුම උග්‍ර වීමට බලපා ඇති හේතු සඳහන් කරන්න.

## ආහාර හා ඖෂධ මගින් සිදු වන අනතුරු

විපත් හා අනතුරු පිළිබඳ සැලකීමේ දී ආහාර හා ඖෂධ වර්ග නිසා සිදු වන අනතුරු හා ආපදා තත්ත්ව පිළිබඳ සැලකිලිමත් විය යුතු ය.

ආහාර විෂවීම නිසා රෝහල් ගත කිරීම් මෙන් ම මියයෑම් ද පිළිබඳව පුවත්පත්වල වාර්තා පළ වේ. මෙහි දැක්වෙනුයේ එවැනි උපුටන කිහිපයකි.




- ආහාර නිසි පරිදි සෝදා පිරිසිදු නොකිරීම
- කල් ඉකුත් වූ ආහාර භාවිතය
- ආහාර නිසි පරිදි පිස නොගැනීම
- ආහාර ද්‍රව්‍ය විකිණීමේ දී වෙළෙඳුන් අනුගමනය කරන විවිධ උපක්‍රම (පලතුරු ඉදවීම, කල් තබාගැනීම සඳහා රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතය)



ආදිය නිසා ද ආහාර විෂ වීම සිදු වේ. එමෙන් ම ස්වාභාවික ආහාරවලින් බැහැරව සකස් කළ ක්ෂණික ආහාර නිතර පරිභෝජනය කිරීම නිසා ද විවිධ අනතුරු හා අසාත්මිකතා සිදු විය හැකි ය.

ඖෂධ වර්ග නිසි පරිදි අසුරා නොතැබීමෙන් ද අන්තරායකාරී ඖෂධ භාවිතයෙන් ද පලිබෝධනාශක ආරක්ෂාකාරීව ගබඩා නොකිරීමෙන් ද හදිසි විපත් සිදු වේ. කුඩා දරුවන් සිටින නිවෙස්වල ඖෂධ වර්ග ඔවුනට හසු වන සේ නොතැබිය යුතු ය. මහලු අයට හා කුඩා දරුවන්ට ඖෂධ දීමේ දී නියමිත මාත්‍රාව වැඩිහිටියකු විසින් ලබා දීමෙන් එවැනි අනතුරු වළක්වා ගත හැකි ය.

ඖෂධ භාවිතයේ දී සැලකිලිමත් විය යුතු කරුණු:

- □ නියමිත වෛද්‍ය උපදෙස් පිළිපැදීම
- □ ඖෂධවල නියමිත මාත්‍රාව භාවිත කිරීම
- □ නියමිත වේලාවට ඖෂධ භාවිත කිරීම

▫ කල් ඉකුත් වීමේ දිනය පිළිබඳ සැලකිලිමත් වීම

▫ ඖෂධ නියමිත උෂ්ණත්වයේ ගබඩා කිරීම

▫ භාවිතයට පෙර අසුරණයේ ඇති උපදෙස් පිළිබඳ සැලකිලිමත් වීම

▫ අන්තරායකාරී ඖෂධ භාවිතයෙන් වැළකීම

මේ අතර වැදගත් වෙයි.

අහිතකර පුරුදු හා චර්යාවන් නිසා ද අනතුරු හා විපත් සිදු වේ.

උදාහරණ : ● මද්‍යසාර පානය කර රිය පැදවීම

● අයහපත් චිත්ත වේග මත සිටිමින් රිය පැදවීම (කෝපය, ශෝකය, මානසික ආතතිය, අධික සතුට)
● ජංගම දුරකථන භාවිත කරමින් රිය පැදවීම

● දුම්වැටි, මත්ද්‍රව්‍ය භාවිතය

මෙවැනි හේතු කාරණා නිසා සිදු වන අනතුරු හා විපත් සංඛ්‍යාව ද දිනෙන් දින ඉහළ යමින් පවතී. මේ නිසා එමගින් සිදු වන අනතුරු අවම කර ගැනීමට අප කල්පනාකාරීව හා බුද්ධිමත්ව කටයුතු කළ යුතු ය.




ආපදාවක් හෝ අනතුරක් සිදු වන අවස්ථාවක දී වඩා වැදගත් වනුයේ කලබල නොවීම හා මනා සිහියකින් යුක්තව කටයුතු කිරීම යි. බොහෝ අනතුරු අවස්ථාවල දී ජනතාව රැස් වී එය නැරඹීමට උත්සහ ගනිති.

උදාහරණ : රිය අනතුරක දී තුවාලකරුවන් රෝහලට රැගෙන යාමට හා පොලිසිය මගින් සිදු කරන නීතිමය කටයුතුවලට අප ඉඩකඩ සැලසිය යුතු ය. ජනතාව ඒකරාශි වීම එම කටයුත්තට බාධාවකි.

එසේ ම බොහෝ ස්වාභාවික විපත් හා මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා සිදු වන විපත් ද එකවර අවසන් නොවී සිද්ධි දාමයක් ලෙස සිදු විය හැකියි.

උදාහරණ : සුනාමි අවස්ථාවක්, නායයාම් අවස්ථාවක්, බෝම්බ පිපිරීමක්

මෙවැනි අවස්ථාවක දී එය නැරඹීමට ජනතාව රැස්වීමේ දී තවත් විශාල පිරිසක් එම අනතුරට ගොදුරු විය හැකි ය. මේ නිසා අනවශ්‍ය ලෙස එම ස්ථානවලට රැස්වීමෙන් වැළකිය යුතු ය.

සන්නිවේදන මාධ්‍යයන් මගින් ආපදා පිළිබඳ ව සහ ආපදා වළක්වා ගැනීම සඳහා ලබාදෙන නිවේදන හා උපදෙස්වලට අවධානය යොමු කළ යුතු ය. දිනපතා කාලගුණ වාර්තා පිළිබඳ සැලකිලිමත් වීම, ස්වාභාවික පරිසරයේ සිදු වන සමහර වෙනස්කම් පිළිබඳ සැලකිලිමත් වීම වඩාත් කාලෝචිත වේ. නායයාමක පෙරනිමිති දුටු විට වහා ක්‍රියාත්මක වීම ජීවිත හානි අවම කිරීමට උපකාර වේ. සතුන්ගේ චර්යා රටා හා හැසිරීම් රටා පිළිබඳ විමසිලිමත්වීම ද මෙහි දී වැදගත් ය.

මිනිසුන්ට වඩා ඉක්මනින් සතුන්ට පරිසරයේ වෙනස් වීම හඳුනා ගැනීමේ හැකියාවක් පවතී. මැඩියන්ගේ නාදය, මෙරුන්ගේ මතු වීම, වැහිළිහිණියන්ගේ පියා සැලීම වැනි චර්යා රටා පිළිබඳ අපේ පැරැන්නෝ විමසිලිමත් වූහ. මේ නිසා තමා හෝ වෙනත් අයෙකු අනතුරකට පත් වූ අවස්ථාවක ක්ෂණිකව ක්‍රියාත්මක වී අවස්ථාවට උචිත පරිදි තීරණ ගැනීමේ කුසලතාව අප සියලු දෙනා ම වර්ධනය කර ගත යුතු ය. ඒ ඒ අනතුරු අවස්ථාවලට අදාළව උපක්‍රමශීලිව හා මනා සිහියෙන් යුතුව, බුද්ධිමත්ව කටයුතු කිරීමෙන් අනතුරු හා ආපදා නිසි පරිදි කළමනාකරණය කරගත හැකි ය. එමගින් අප සියලු දෙනාගේ ජීවිත හා දේපළ ආරක්ෂා කර ගැනීමටත් යහපත් පිරිපුන් ජීවිතයක් ගත කිරීමටත් ශක්තිමත් ආර්ථිකයක් සහිත රටක් නිර්මාණය කර ගැනීමටත් හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා සිදු වන විපත්

### මාර්ග අනතුරු

ශ්‍රී ලංකා ගුවන්විදුලියේ නිරන්තරයෙන් විකාශනය වන මෙම ගීතය ඔබ අසා තිබේ ද?

අතට ගත් විට ඔබෙ රථය
පියඹලා නොයනු
සලකනු මඟ සලකුණු
නීති පිළිපදිනු
රියැදුරන්ගේ නොසැලකිල්ලෙන්
බිහිසුණු අනතුරු වේ
වියෝ වන්නන්
දුකින් ඉන්නන්
දිවිය ම
අසරණ වී
රථය ගන්න ගමන යන්න
නොම යනු කලබල වී
අනුන් බේරා
තමන් බේරී
ප්‍රවේශම මැනවි !!!!



මාරක රිය අනතුරක්



නිසි පරිදි පාර මාරු නොවන අවස්ථාවක්

ගුරුතුමා හෝ ගුරුතුමිය හෝ සමඟ එකතු වී මෙම ගීතය තාලයට ගායනා කරන්න.

වර්තමාන ශ්‍රී ලංකාවේ මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා සිදු වන විපත් අතර බහුලව දක්නට ලැබෙන විපතක් ලෙස මාර්ග අනතුරු හඳුනාගෙන තිබේ. දෛනිකව සිදු වන රිය අනතුරු නිසා අතිවිශාල සංඛ්‍යාවක් මිය යන බවත් තවත් එවැනි ම වූ සංඛ්‍යාවක් බරපතළ තුවාල ලබන බවත් මාධ්‍ය මඟින් ඔබට නිරන්තරයෙන් අසන්නට ලැබේ. රිය අනතුරු නිසා සමාජයට වැඩදායී පුද්ගලයෝ අහිමි වෙති. එය රටේ සංවර්ධනයට ඍජුව ම බලපායි. එමෙන් ම ජීවිතක්ෂයට පත් වූ හා ආබාධිත අසරණ තත්ත්වයට පත් වූ පුද්ගලයන් වෙනුවෙන් ඉටු කළ යුතු සමාජමය වගකීම් ප්‍රමාණය ද ඉහළ යයි.



මාරක රිය අනතුරක්

පහත දැක්වෙන සංඛ්‍යා සටහන හොඳින් නිරීක්ෂණය කරන්න.

| ශ්‍රී ලංකාවේ මාර්ග අනතුරු පිළිබඳ තොරතුරු (2010 - 2015) | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| වර්ෂය | මාරක රිය අනතුරු | බරපතළ රිය අනතුරු | සුළු අනතුරු | වෙනත් | මිය ගිය සංඛ්‍යාව |
| 2010 | 2575 | 6124 | 12560 | 16390 | 2721 |
| 2011 | 2498 | 6965 | 13196 | 17589 | 2677 |
| 2012 | 2317 | 7209 | 14680 | 17930 | 2449 |
| 2013 | 2190 | 6870 | 13525 | 13294 | 2365 |
| 2014 | 2260 | 7071 | 12784 | 13854 | 2440 |
| 2015 | 2590 | 7719 | 13095 | 13514 | 2801 |

මූලාශ්‍රය : පොලිස් රථ වාහන මූලස්ථානය 2015




ඉහත දත්තයන්ට අනුව රැකියා හෝ අධ්‍යාපනික හෝ වෙනයම් වූ අවශ්‍යතා සඳහා හෝ නිවසින් පිටව ගිය පුද්ගලයන් මහමග දී මෙසේ අනතුරට පත් වන්නට ඇත. මේ නිසා රිය අනතුරු වළක්වා ගැනීම කෙරෙහි අපගේ අවධානය යොමු කිරීම වඩාත් කාලෝචිත වී ඇත.

## ඔබ මේ ගැන දන්නවා ද?

2014 වර්ෂය වන විට ලංකාවේ දිනකට,

- රිය අනතුරු 101
- තුවාල ලබන ගණන 54
- අලාභය බිලියන 20
- මිය යන ගණන 7
- දේපළ හානි අනතුරු 38

මාර්ග අනතුරු සිදු වීමට බලපාන මූලික හේතු පහත සඳහන් ලෙස වර්ග කළ හැකි ය.

- රියැදුරන් අතින් සිදු වන වැරදි
- පදිකයන් අතින් සිදු වන වැරදි
- මාර්ගවල අඩුපාඩු
- වාහනවල නුසුදුසු ධාවන තත්ත්වය

යන කරුණු රිය අනතුරු කෙරෙහි බහුලව දායක වී ඇත.

රිය අනතුරුවලින් 85%ක් සිදු වී ඇත්තේ මිනිසාගේ මැදිහත් වීමෙන් සිදු වන වැරදි නිසා ය. මෙම ප්‍රස්තාරික සටහන දෙස බැලීමේ දී එම තත්ත්වය වඩාත් තහවුරු වේ.

යාන්ත්‍රික දෝෂ නිසා 15%

මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් නිසා 85%

මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් හා යාන්ත්‍රික දෝෂ නිසා සිදු වන වැරදි

## රියැදුරන් අතින් සිදු වන වැරදි

- විනයගරුක නොවීම (මාර්ගය භාවිතයේ දී ආචාරශීලී නොවීම)
- බීමත්ව රිය පැදවීම
- වලංගු රියැදුරු බලපත්‍රයක් ලබා නොගෙන රිය පැදවීම
- මාර්ග සංඥා හා පොලිස් නිලධාරීන් දෙන විධාන නොපිළිපැදීම
- අධික වේගයෙන් රිය පැදවීම
- අධික ලෙස වෙහෙසට පත්ව සිටිය දී රිය පැදවීම
- වාහන පැදවීමේ දී සෙසු වාහන හා පදිකයන් කෙරෙහි සැලකිලිමත් නොවීම
- කාලගුණික තත්ත්වයන් පිළිබඳ අවධානය යොමු නොකිරීම (උදා: අධික මීදුම වැනි තත්ත්වයන්)
- රිය පදවන අතරතුර ජංගම දූරකථන භාවිත කිරීම
- වැඩිපුර මගීන් රැගෙන යාම



ජංගම දූරකථන භාවිත කරමින් රිය පදවන අවස්ථාවක්

- රියැදුරන් අතර පවතින අනවශ්‍ය තරගකාරීත්වය
- රියැදුරා පසු වන විවිධ අහිතකර මානසික මට්ටම්
- මාර්ග නීති පිළිබඳ අනවබෝධය

## පදිකයන් අතින් සිදු වන වැරදි



ජංගම දූරකථන භාවිත කරමින් කහ ඉර මාරු වන අවස්ථාවක්

පදිකයන්ගේ නොසැලකිලිමත්කම ද මාර්ග අනතුරුවලට බොහෝ දුරට හේතු වේ. මේ අතර,

- මාර්ග සංඥා හා මාර්ග නීති පිළිබඳ සැලකිලිමත් නොවීම
- මහමග දකුණු පසින් ගමන් නොකිරීම
- කණ්ඩායම් වශයෙන් ගමන් කිරීම
- පාර මාරු වීමේ දී කහ ඉර හෝ පදික මාරු හෝ භාවිත නොකිරීම
- ජංගම දූරකතන භාවිත කරමින් ගමන් කිරීම
- රාත්‍රි කාලයේ දී කළු හෝ අඳුරු ඇඳුම් ඇඳ ගමන් කිරීම

## පාපැදිවල ගමන් කිරීමේ දී

- පා පැදිවල ගමන් කරන්නන් කිහිප දෙනකු එක්ව රංචු ලෙස පැදීම
- රාත්‍රි කාලයේ දී ලාම්පු රහිතව පාපැදි ධාවනය කිරීම
- පාපැදිවල පසුපස රතු පැහැති පරාවර්තක නිසි පරිදි නොතිබීම

වැනි කරුණු නිසා පාපැදිකරුවෝ ද බොහෝ විට අනතුරුවලට ලක් වෙති.

## මාර්ගවල පවතින තත්ත්වය (අඩුපාඩු)



මාර්ග අනතුරු බහුල වීමට මාර්ගවල පවත්නා අඩුපාඩු ද බොහෝ සෙයින් හේතු වේ.

- මාර්ග කඩතොලු වීම හා ඒවායේ ජලය පිරී තිබීම
- තෙල් විසිරී පැවතීම
- ඉදිරිපස නොපෙනෙන පරිදි වංගු තිබීම
- දිය සීරාව සහිත වංගු තිබීම

- පිළිසකර කරමින් පවතින ස්ථානවල පිළිසකර කටයුතු අවසන් කර නොතිබීම
- මාර්ග අවහිර වන සේ අසල විශාල ගස් පිහිටා තිබීම
- මාර්ගවල අවශ්‍ය ස්ථානවල සුදු ඉරි, කඩ ඉරි සටහන් කර නොතිබීම
- මාර්ග සලකුණු, සංඥා නිසි පරිදි සටහන් කර නොමැති ස්ථාන පැවතීම
- මාර්ගවල වාහන තදබදය

## වාහනවල ධාවන තත්ත්වය

වර්තමානයේ මාර්ග අනතුරු වර්ධනය වීම කෙරෙහි වාහනවල පවත්නා නුසුදුසු ධාවන තත්ත්වය ද බලපා ඇත. මෙවැනි තත්ත්වයන් කිහිපයක් නම්,

- ප්‍රධාන පහන් (Head Light) උචිත පරිදි ක්‍රියාත්මක නොකිරීම
- වාහනවල තිරිංග පද්ධති (Brake system) නිසියාකාරව ක්‍රියා නොකිරීම
- වැසි දිනවල වාමුවා පිස්නාව (Wiper) නොමැතිව ධාවනය කිරීම
- ගෙවී ගිය ටයර් සහිතව ධාවනය වීම - වාහන නිසි පරිදි නඩත්තු නොකිරීම
- වාහනවල ඇති සංඥා පහන් (Signal light) නොමැතිව ධාවනය කිරීම
- එංජිම ධාවනයට නුසුදුසු තත්ත්වයට පත්ව තිබිය දී ධාවනය කිරීම
- පරාවර්තක (reflectors) නොමැතිව වාහන ධාවනය

## මාර්ග අනතුරු වළක්වා ගැනීම සඳහා ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග

මාර්ග අනතුරු වළක්වා ගැනීම සඳහා ගත හැකි වැදගත් ම ක්‍රියා මාර්ගය වන්නේ රියැදුරන් මෙන් ම පදිකයන් ද මාර්ග නීති හොඳින් පිළිපැදීමයි.

පහත දැක්වෙන මාර්ග සංඥා හොඳින් නිරීක්ෂණය කරන්න.




**අපට එදිනෙදා ජීවිතයේ දී වැදගත් වන මාර්ග සංඥා**

රිය පැදවීමේ දීත් පාපැදි හා යතුරුපැදි පැද යාමේ දීත් මහ මග පයින් ගමන් කිරීමේ දීත් සෑම දෙනා ම මෙම සංඥා කෙරෙහි වැඩි අවධානයකින් කටයුතු කළහොත් මාර්ග අනතුරු අවම කරගත හැකි වනු ඇත. ඔබ බස් රියක, මෝටර් රථයක ගමන්කරන්නකු හෝ පයින් ගමන් කරන්නකු හෝ විය හැකි ය. ඒ කුමන අවස්ථාවක දී වුව ද ඔබ ගමන් කරන මාර්ගය හොඳින් නිරීක්ෂණය කරන්න.

රජයේ මැදිහත් වීමෙන් විශාල මුදලක් වැය කර රියැදුරන්ගේ හා පදිකයන්ගේ ආරක්ෂාව සඳහා මාර්ග සංඥා පුවරු සවි කර තිබෙනු ඔබට දැක ගත හැකි වේ. මෙමගින් රජය අපේක්ෂා කරනුයේ අප සැමගේ ම ආරක්ෂාවයි. එම සංඥාවලින් කියවෙන දේ හොඳින් අවබෝධ කොට ගෙන ඒවා පිළිපදිමින් ගමන් කිරීම විනීත රියැදුරකුගේ වගකීමක් වන අතර මෙමගින් රිය අනතුරු අවම කර ගැනීමට ද හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

මාර්ග අනතුරු වළක්වා ගැනීමේ දී එකිනෙකාට පැවරෙන වගකීම්

| රියැදුරන්ගේ වගකීම් | රජයේ වගකීම් | පොලිසියේ වගකීම් |
|---|---|---|
| මාර්ග නීති නිසි පරිදි පිළිපැදීම | මාර්ග නිසි පරිදි නඩත්තු කිරීම | රියැදුරන් හා මගීන් දැනුම්වත් කිරීම |
| මාර්ග සංඥා මැනවින් පිළිපැදීම | රියැදුරු පුහුණුව විධිමත් කිරීම | යෝග්‍යතාවෙන් තොර වාහන ධාවනයෙන් ඉවත් කිරීම |
| බීමත්ව රිය පැදවීමෙන් වැළකීම | වේග සීමා හා සංඥා පාර දෙපස සලකුණු කිරීම | |
| නියමිත වේග සීමා ඉක්මවා නොයෑම | රියැදුරන්ගේ විශේෂ අවධානය යොමු කිරීමට වැඩසටහන් ක්‍රියාත්මක කිරීම | |
| ධාවනයේ යොදවන වාහන මැනවින් නඩත්තු කිරීම | | |
| අයහපත් කාලගුණික තත්ත්වයන්හි දී ප්‍රවේශමෙන් රිය පැදවීම | | |
| වාහනවල විදුලි පහන් නිසියාකාරව දැල්වීම හා රාත්‍රි කාලයේ දී අවපාත, උත්පාත කිරීම | | |
| මෝටර් රථවල ගමන් කිරීමේ දී ආරක්ෂක පටි පැලඳීම | | |
| මෝටර් සයිකල් පදවන්නන් ආරක්ෂිත හිස් වැසුම් හා නිකට පටි පැලඳීම | | |

## දුම්රිය අනතුරු

වර්තමානයේ දී ශ්‍රී ලංකාවේ සිදුවන අනතුරු අතරින් දුම්රිය අනතුරු ප්‍රධාන තැනක් ගනියි. දුම්රිය අනතුරු හේතුවෙන් මිය යන සංඛ්‍යාවේ ඉහළ යාමක් ද මේ වන විට වාර්තා වී තිබේ. දුම්රිය අනතුරුවලට වැඩි වශයෙන් හේතු වී ඇත්තේ,

- දුම්රිය මාර්ගයේ පදිකයන් ගමන් කිරීම
- දුම්රිය මාර්ග හරහා මාර්ග සංඥා නොතකා රථ වාහන නොසැලකිලිමත්ව ධාවනය කිරීම

- දුම්රිය මාර්ග සම්බන්ධයෙන් සිදු වන කාර්මික දෝෂ
- දුම්රිය හරස් පාරවල දී ආරක්ෂිත ගේට්ටු නොතිබීම
- දුම්රිය මාර්ග දෙපස අනාරක්ෂිත ලෙස පදිංචි වී සිටීම ආදි කරුණුයි.



බිහිසුණු දුම්රිය අනතුරක්

### දුම්රිය අනතුරු වළක්වා ගැනීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග

- මගීන් පා පුවරුවේ ගමන් නොකිරීම
- දුම්රිය මාර්ගයේ පදිකයන් ගමන් නොකිරීම
- මගීන් ධාවනය වන දුම්රියට නැගීමෙන් හෝ ධාවනය වන දුම්රියෙන් බැසීමෙන් හෝ වැළකීම
- දුම්රිය මාර්ග සංඥා නිසි පරිදි ක්‍රියාත්මක කිරීම
- දුම්රිය මාර්ග පිළිසකර කිරීම හා නඩත්තු කිරීම
- දුම්රිය මාර්ග හරහා ආරක්ෂිත ගේට්ටු භාවිතය විධිමත් කිරීම
- සංඥා නිසියාකාරව ක්‍රියාත්මක වන්නේ දැයි දුම්රිය පාලක මැදිරිය මගින් නිරතුරු සොයා බැලීම

### මාර්ග හා දුම්රිය අනතුරු සිදු වූ අවස්ථාවක දී ක්‍රියා කළ යුතු ආකාරය

මාර්ග හා දුම්රිය අනතුරක් සිදු වූ අවස්ථාවක,

- රියැදුරන්, සාමාන්‍ය ජනතාව හා පොලීසිය

යන පිරිස්වලට විශාල වගකීමක් පැවරේ. අනතුරක් සිදු වූ අවස්ථාවක දී ඉහත සියලු දෙනාගේ එකමුතුකම, සහයෝගය හා යුහුසුලුව කටයුතු කිරීමෙන් එක් ජීවිතයක් හෝ බේරා ගැනීමේ හැකියාව පවතී. මේ නිසා පොදුවේ අනතුරක් සිදු වූ අවස්ථාවක දී,

- තුවාල ලත් අය රෝහල වෙත රැගෙන යාම
- අනතුර පිළිබඳ හැකි ඉක්මනින් ළඟ ම ඇති පොලීසිය දැනුම්වත් කිරීම
- ප්‍රචණ්ඩකාරී ක්‍රියා සිදු වීමට ඇති ඉඩකඩ වැළැක්වීමට කටයුතු කිරීම
- විපතට පත් අයගේ මුදල්, භාණ්ඩ ආරක්ෂා කර ඒවා ආරක්ෂක අංශ වෙත හෝ හිමිකරුවන්ට හෝ භාරකරුවන්ට හෝ ලබා දීමට කටයුතු කිරීම

නීතිගරුක පුරවැසියන් වශයෙන් අප කාගේත් වගකීමක් වේ.

## 4.3 ක්‍රියාකාරකම

- වර්තමාන ශ්‍රී ලංකාවේ මාර්ග අනතුරු දිනෙන් දින ම බහුල වෙමින් පවතී. මීට බලපෑ හැකි යැයි ඔබට හැඟෙන හේතු සඳහන් කරන්න.
- මාර්ග අනතුරු අවම කර ගැනීමට ඔබට ඉදිරිපත් කළ හැකි යෝජනා 4ක් ලියන්න.
- පහත A, B, C, D ලෙස සඳහන් මාර්ග සංඥාවලින් කියවෙන අදහස ලියා දක්වන්න.



A B C D

### රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතය හා සම්බන්ධ අනතුරු

එදිනෙදා ජීවිතයේ දී ගෘහස්ථ අවශ්‍යතා සඳහා විවිධ රසායනික ද්‍රව්‍ය අඩංගු දෑ අප විසින් නිතර භාවිතයට ගනු ලබයි. ආහාර බෝග වගාවන්හි දීත්, කර්මාන්තශාලා හා නිෂ්පාදන කටයුතුවල දීත් රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතය සිදු වේ. පාසල් ශිෂ්‍යයන් ලෙස ඔබට ද පාසල් විද්‍යාගාර පර්යේෂණ කටයුතුවල දී රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතයට ගැනීමට සිදු වන අවස්ථා රැසක් පවති.

මේවා අපරීක්ෂාකාරී ලෙස භාවිත කිරීමෙන් ශරීර සෞඛ්‍යයට හානි සිදු වන අතර ම ඒවා ශරීරගත වීම නිසා ජීවිත හානි පවා සිදු වූ අවස්ථා අපට නිතර අසන්නට ලැබේ.

පළිබෝධනාශක හා විවිධ රසායනික ද්‍රව්‍ය විෂ වීම නිසා අනතුරට පත් පුද්ගලයන් පිළිබඳ සංඛ්‍යාත්මක දත්ත සටහනක් පහත දැක්වේ. මේ පිළිබඳ ඔබගේ අවධානය යොමු කරන්න.

| අනතුරට හේතුව | 2004 වර්ෂය | | 2005 වර්ෂය | |
|---|---|---|---|---|
| | රෝහල් ගත වූ සංඛ්‍යාව | මිය ගිය සංඛ්‍යාව | රෝහල් ගත වූ සංඛ්‍යාව | මිය ගිය සංඛ්‍යාව |
| පළිබෝධනාශක විෂ වීම | 16644 | 1281 | 16910 | 1270 |
| නිවසේ දී භාවිත කරන රසායනික ද්‍රව්‍ය විෂ වීම | 16978 | 226 | 17456 | 230 |

මූලාශ්‍රය - වෛද්‍ය සංඛ්‍යා ලේඛන ඒකක වාර්තා




### රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතයේ දී අනතුරු සිදු විය හැකි ආකාර

- අනාරක්ෂිත ලෙස ගබඩා කිරීම
- ආහාර ද්‍රව්‍ය සමග එක ම ස්ථානයක ගබඩා කිරීම
- ලේබලය නිසි පරිදි ප්‍රදර්ශනය වන ලෙස ගබඩා නොකිරීම
- කුඩා ළමුන්ට පහසුවෙන් හසු වන ස්ථානවල තැබීම
- ආරක්ෂිතව භාවිතය සම්බන්ධයෙන් සපයන උපදෙස් නොපිළිපැදීම (අත්වැසුම්, හිස්වැසුම්, මුඛ ආවරණ, පාවහන් යනාදිය නොපැළඳීම)
- නිර්දේශ කර ඇති පරිදි තනුක නොකිරීම
- හිස් බෝතල්, ඉතිරි ද්‍රව්‍ය ජලයට බැහැර කිරීම
- කෘෂිරසායන, කෘමිනාශක ඉසීම සඳහා භාවිත උපකරණ ජලාශවල සේදීම

### ඔබ මේ ගැන සිතුවා ද?

### රසායනික ද්‍රව්‍ය ශරීරගත විය හැකි ක්‍රම

- සමෙහි ස්පර්ශ වීමෙන්
- ආශ්වාසයෙන්
- මුඛය මගින් ශරීරගත වීමෙන්
- ඇසෙහි ගෑවීමෙන්
- ශරීරයේ ඇති තුවාල මගින්
- අපරීක්ෂාකාරී ලෙස ඉන්ධන බට පරිහරණය කිරීම මගින්
- ආහාර මගින් - උදාහරණ : ග්ලයිෆොසෙට් (glyphosate)

ආදි ක්‍රම මගින් රසායනික ද්‍රව්‍ය ශරීරගත විය හැකි ය.

## රසායනික ද්‍රව්‍ය සම්බන්ධව අනතුරක් සිදු වූ අවස්ථාවක අනුගමනය කළ යුතු ක්‍රියා මාර්ග

රසායනික ද්‍රව්‍ය ඉසීමේ දී හෝ වෙනයම් ක්‍රමයකින් හෝ විෂ ශරීරගත වීම නිසා රෝගී තත්ත්වයට පත් වුවහොත් පහත සඳහන් පියවර අනුගමනය කරන්න.

- අනතුරට හේතුව නිසි පරිදි හඳුනා ගැනීම
- සුදුසු පරිදි ප්‍රථමාධාර ලබා දීම
- හැකි ඉක්මනින් වෛද්‍යවරයෙකු වෙත යොමු කිරීම
- ශරීරගත වූ රසායනික ද්‍රව්‍ය අඩංගු බෝතල්, දවටන ආදිය තිබේ නම් වෛද්‍යවරයා වෙත යොමු කිරීම

මෙමගින් වෛද්‍යවරයාට නිවැරදි ප්‍රතිකාර වඩාත් ඉක්මනින් ලබා දීමේ පහසුව සැලසේ. විෂ රසායන ද්‍රව්‍ය ආශ්වාස වීමක් සිදු වූ අවස්ථාවක දී විෂ සහිත පරිසරයෙන් රෝගියා වහා ඉවතට ගත යුතු වේ. පිරිසිදු වාතාශ්‍රය ලැබීමට සලසමින් ජලය වත් කර හොඳින් සේදීමත් කළ යුතු ය. රෝගියා ප්‍රතිකාර සඳහා වහා ම වෛද්‍යවරයකු වෙත යොමු කිරීම වඩාත් උචිත වේ.

## රසායනික ද්‍රව්‍ය අනතුරු වළක්වා ගැනීම සඳහා අනුගමනය කළ හැකි ක්‍රියා මාර්ග

රසායනික ද්‍රව්‍යවලින් සිදු වන අනතුරු සංඛ්‍යාව දිනෙන් දින ඉහළ යමින් පවතී. මේ නිසා ම මේවා වළක්වා ගැනීමට පියවර ගැනීම කාලීන අවශ්‍යතාවකි. එවන් අනතුරු සිදු වීම වළක්වා ගැනීම සඳහා අනුගමනය කළ හැකි ක්‍රියා මාර්ග පහත දැක්වේ.



නියමිත ආරක්ෂක ඇඳුම් සහිතව කෘමිනාශක භාවිතය

- ආරක්ෂිත ලෙස ගබඩා කිරීම
- භාවිත කිරීමට පෙර ලේබලයේ ඇති උපදෙස් හොඳින් කියවා අවබෝධ කර ගැනීම හා පිළිපැදීම
- කුඩා දරුවන්ට පහසුවෙන් ළඟා විය නොහැකි ස්ථානවල ගබඩා කිරීම
- ඇසුරුම්වල ඇත්තේ වස බව පෙන්වන සලකුණ පෙනෙන පරිදි ගබඩා කිරීම
- නියමිත උපදෙස් පරිදි තනුක කිරීම



අනතුරුදායක බව හැඟවීම

- භාවිතයේ දී හා ඉසීමේ දී උපදෙස්වලට අනුව අත්වැසුම්, හිස්වැසුම්, පාවහන් හා මුඛ ආවරණ භාවිත කිරීම
- අවශ්‍ය ප්‍රමාණයට පමණක් මිල දී ගැනීම
- භාවිතයෙන් පසු රසායනික ද්‍රව්‍ය අඩංගු හිස් බෝතල් නිවසේ තබා ගැනීමෙන් වැළකීම
- ජලයට හා අවට පරිසරයට හානිදායක වන ලෙස හිස් බෝතල් බැහැර කිරීමෙන් වැළකීම

**4.4 ක්‍රියාකාරකම**

- පළිබෝධනාශක භාවිතය නිසා මිනිසාට හා පරිසරයට සිදු වන හානි සඳහන් කරන්න.
- රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතය නිසා සිදු වන අනතුරු හා විපත් දිනෙන් දින ම ඉහළ යමින් පවතී. මේවා අවම කිරීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග ලැයිස්තුවක් සකස් කරන්න.
- වගා කටයුතුවල දී රසායනික ද්‍රව්‍ය හා පළිබෝධනාශක වෙනුවට පැරැන්නන් භාවිත කළ උපක්‍රම සඳහන් කරන්න.

## දැරිය හැකි ජීවන රටාවකට හුරුවීම හා තිරසර සංවර්ධනයේ වැදගත්කම

සංවර්ධන ක්‍රියාවලියත් සමග කාලීනව ලෝකය විවිධ වෙනස්කම්වලට භාජනය වෙමින් පවති. කාර්මික විප්ලවයේ බලපෑම මේ සඳහා ඍජුව ම දායක වී ඇති බව නොරහසකි. කාර්මික විප්ලවයත් සමග මිනිසා විසින් පරිසරයට දැඩි බලපෑමක් එල්ල කර තිබේ. එහි දී පරිසරය අමතක කර තම අවශ්‍යතා කෙරෙහි වැඩි අවධානයක් යොමු කිරීම නිසා ස්වාභාවික සම්පත් මහා පරිමාණ ලෙස විනාශ වීමේ තර්ජනයට ලොව ම මුහුණ පා සිටියි. ශ්‍රී ලංකාවට ද මෙය ප්‍රබල ගැටලුවක්ව පවති.

අපේ රටේ අතීතයේ පැවති දේශීය සංස්කෘතිය, තිරසර සංවර්ධනය හා බැඳුණු ජීවන රීතියක් හා රිද්මයක් පවත්වාගෙන යාමට ඍජුව ම ඉවහල් විය.

*"බාගෙන කරන්න තියෙන වළ ඉහගෙන කෑවා වගෙ යි"*

*යනුවෙන් කියමනක් ජනවහරේ ඇත.*

ඉන් කියවෙන්නේ තමාට අවශ්‍ය ප්‍රමාණය පමණක් ලබාගැනීමට ඔවුන් වගබලා ගත් බවයි. පැරැණියන් ස්වාභාවික සම්පත් භාවිතයට හා සංරක්ෂණයට සාහිත්‍ය හා සන්නිවේදනය උපයෝගී කරගත් අයුරු පැරණි ළමා සාහිත්‍යයේ කවි ගී මගින් ද මතු වූ අවස්ථාවන්ට නිදර්ශන රැසක් අප ජන වහරේ පවතී.

මේ ගසේ බොහෝ

පැණි දොඩම් තිබේ

පැහිල ඉදිල බිමට නැමිල

බර වෙලා අතු

නංගිටයි මටයි

ගෙඩි දෙකක් ඇතී

වැඩිය කඩන නරක ළමෝ හෙම නොවේ අපී

අප ළමා වියේ දී ගායනා කර ඇති මෙම ගීතයෙන් සංකේතවත් වන්නේ ද තිරසර සංවර්ධන සංකල්පයයි.

## දැරිය හැකි ජීවන රටාව හා පරිභෝජන රටාව හඳුනාගැනීම

වර්තමාන මිනිසාගේ වුවමනා සහ අවශ්‍යතා බොහෝ සංකීර්ණ වී තිබේ. මෙම අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට අපට පවත්නා සම්පත් සීමිත ය. එම සම්පත් අනාගත පරපුරට ඉතිරි කර තැබීම වත්මන් පරපුරේ යුතුකම වේ. මේ නිසා අප කවුරුත් දැරිය හැකි ජීවන රටාවකට හුරු විය යුතු ය. ඒ අනුව ***වුවමනා හා අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමේ දී තම ආර්ථික මට්ටමට ගැළපෙන අයුරින් ඒවා ඉටු කර ගැනීමට පෙළඹීම දැරිය හැකි ජීවන රටාවක් හා පරිභෝජන රටාවක් ලෙස හඳුන්වා දිය හැකි ය.***

අපේ මුතුන් මිත්තෝ නිතැතින් ම දැරිය හැකි, එනම්, සරල ජීවන හා පරිභෝජන රටාවකට හුරු වී සිටියහ. ඔවුහු ආහාර, නිවාස, ඇඳුම් පැලඳුම් වැනි මූලික අවශ්‍යතාවලින් බොහෝ දුරට සෑහීමකට පත් වූහ. එදිනෙදා කටයුතු කිරීමේ දී ඉතා සරල මෙවලම් භාවිතයට ඔවුහු හුරුපුරුදු වී සිටියහ. නමුත් ලෝකය කාලීනව විවිධ වෙනස්කම්වලට භාජන වූ අතර එම වෙනස්කම්වලට අනුගත වීමට ද ඔවුන්ට සිදු විය. මෙලෙස ඇති වූ විවිධ වෙනස්කම්වලට සමගාමීව ඔවුහු තම ජීවන අවශ්‍යතා ඉටු කරගැනීමේ දී විවිධ වෙනස්කම් සිදු කරගත්හ. එම වෙනස්කම් මගින් තම ජීවන රටාවට, සමාජයට, පරිසරයට හෝ සංස්කෘතියට කිසි දු අහිතකර බලපෑමක් සිදු නොවී ය.

මූලික අවශ්‍යතාවලට අමතරව පැරැන්නන් තම කටයුතු කරගැනීමේ දී භාවිත කළ ප්‍රධාන උපකරණ අතර පාපැදිය, රෝද දෙකේ ට්‍රැක්ටරය, දර භාවිත පිරිමැසුම්දායක උඳුන ආදිය වැදගත් විය. පාපැදිය තම පවුලේ ප්‍රධාන හිතවතා ද විය. ගමන් බිමන් යාමටත් බඩු භාණ්ඩ ප්‍රවාහනයේ දීත් තම පවුලේ අවශ්‍යතා ඉටු කරගැනීමේ දීත් පාපැදිය භාවිත කෙරිණි.




පාපැදියෙන් රැකියා සඳහා යන අවස්ථාවක්

වර්තමාන ලෝකයේ ඉතා දියුණු රටවල ජනතාව පවා තම කාර්යයන් ඉටු කරගැනීමේ දී පරිසර හිතකාමී වාහනයක් ලෙස පාපැදිය භාවිත කරති. නිදසුන් ලෙස ජපානය සඳහන් කළ හැකි ය.

ජපන් වැසියන් තම කටයුතු බොහෝමයක් ඉටු කරගනු ලබන්නේ පාපැදිය භාවිතයෙනි. උස් පහත් භේදයකින් තොරව ජපන් රටේ වැසියෝ පාපැදිය බහුලව භාවිත කරති.



පාපැදියෙන් තම දරුවන් ප්‍රවාහනය කරන අවස්ථාවක්

එමෙන් ම රෝද දෙකේ අත් ට්‍රැක්ටරය ද අතීත මිනිසා භාවිත කළ පරිසර හිතකාමී උපකරණයකි. ඔවුන් කෘෂිකාර්මික කටයුතු රැසක් ඉටු කරගත්තේ මෙමගිනි. භාණ්ඩ ප්‍රවාහනයට, ගමන් බිමන් යාමට මෙන් ම වගා කටයුතු පහසු කරගැනීමට ද රෝද දෙකේ ට්‍රැක්ටරය ඔවුනට බෙහෙවින් උපකාර විය.





රෝද දෙකේ අත් ට්‍රැක්ටරය භාවිතයෙන් සීසාන හා භාණ්ඩ ප්‍රවාහනය කරන අවස්ථාවක්

## තිරසර සංවර්ධනය (Sustainable Development)

*"අනාගත පරපුරට ඔවුන්ගේ අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට බාධා නොවන අයුරින් වත්මන් පරපුරේ අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීම තිරසර සංවර්ධනය ලෙස සරලව හඳුන්වා දිය හැකි ය."*

මිනිස් අවශ්‍යතා බොහෝ ය. මෙම අවශ්‍යතා අතර,

- ආහාර, ඇඳුම් හා නිවාස
- ජලය හා විදුලිය

- බලශක්තිය
- ප්‍රවාහනය
- අධ්‍යාපනය
- විවේකය හා විනෝදය
- සෞඛ්‍ය හා සනීපාරක්ෂාව ආදිය වැඩි වැදගත්කමක් ගනී.

මේ නිසා රටක පුරවැසියන් දැරිය හැකි සරල ජීවන රටාවකට හා පරිභෝජන රටාවකට හුරු වීම තමන්ටත් සමාජයටත් රටටත් වැඩදායක වන අතර එමගින් තිරසර සංවර්ධනයට දායක වෙමින් පුරවැසි යුතුකම් ඉටු කිරීමට ද හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

තිරසර සංවර්ධනය ඇති කිරීමට අප සියලු දෙනා ම දායක විය යුතු අතර එහි දී පහත කරුණු පිළිබඳව සැලකිලිමත් වීම ද වැදගත් වේ.

- **සම්පත් අධිපරිභෝජනයෙන් වැළකීම**
- **පරිසර හිතකාමී ජීවන රටාවකට හුරු වීම**
- **රටේ පවතින නීති රීතිවලට අනුකූලව කටයුතු කිරීම**
- **අපද්‍රව්‍ය නිසි ලෙස බැහැර කිරීම**
- **භෞතික සම්පත් ආරක්ෂා කිරීම**
- **සම්පත් අරපිරිමැස්මෙන් භාවිත කිරීම**
- **බලශක්ති සංරක්ෂණය**
- **පරිසර හිතකාමී විකල්ප බලශක්ති පිළිබඳ අවධානය යොමු කිරීම**
- **පරිසර හිතකාමී භාණ්ඩ හා සේවා පරිහරණය**
- **යහපත් පුරවැසියෙකු ලෙස හැම විට ම කටයුතු කිරීම**



අපද්‍රව්‍ය අවිධිමත් ලෙස බැහැර කිරීම



අපද්‍රව්‍ය විධිමත් ලෙස බැහැර කිරීම







**අපද්‍රව්‍ය ප්‍රතිචක්‍රීකරණය කිරීම**

මෙම කරුණුවලට එකඟව කටයුතු නොකිරීම නිසා අද විවිධ රෝගාබාධවලට මිනිසාට මුහුණ පෑමට සිදු වී තිබේ. මේ අතර මෑත කාලයේ වඩාත් සාකච්ඡාවට භාජනය වී තිබෙන, ගැමියන් අතර “මහ ලෙඩේ” නමින් ව්‍යවහාරයේ පවතින,

- වකුගඩු රෝගාබාධයත්

- ඩෙංගු මදුරු උවදුරත්

ලොකු කුඩා අප සැමගේ ම ජීවිත බිලිගන්නා සතුරන් බවට පත්ව තිබේ. වගා කටයුතුවල දී ගොවීන් භාවිත කරන රසායනික ද්‍රව්‍යවල අඩංගු ග්ලයිෆොසෙට් (glyphosate) නැමති රසායනය වකුගඩු රෝගයට හේතු වන බව දැනට පවතින මතයයි. එමෙන් ම අපද්‍රව්‍ය නිසි ලෙස බැහැර නොකිරීම නිසා ඩෙංගු මදුරු උවදුර ප්‍රබල වී ඇති බව අප පිළිගත යුතු සත්‍යයකි.

මෙම තත්ත්වය වළක්වා ගැනීමට පොදු ජනතාව වන අපටත් රජයටත් විශාල වගකීම් සමුදායක් පැවරේ. අනාගත පරපුර රැකගැනීමට නම් අප සියලු ම දෙනා එක්ව එම වගකීම් හා යුතුකම් නිසියාකාරව ඉටු කළ යුතු ය. එමෙන් ම දැරිය හැකි ජීවන රටාවකට හා පරිභෝජන රටාවකට හුරු විය යුතු ය. ඒ තුළින් තිරසර සංවර්ධන ක්‍රියාදාමය ශක්තිමත් කිරීමට හැකියාව පවතී.

අපේ මුතුන් මිත්තෝ කිසිවිටෙක තමා ගැන පමණක් සිතා කටයුතු නොකළහ. ඔවුහු සැම විට ම අනාගත පරපුර ගැන සිතමින් කටයුතු කිරීමට වගබලා ගත්හ. මේ නිසා තමන්ට නොලැබුණත් අනාගතයේ උපදින්නට සිටින දරුවන්ට ඉන් ලැබෙන ප්‍රයෝජනය පිළිබඳ වැඩි සැලකිල්ලක් දක්වා කටයුතු කළහ. මෙමගින් ඔවුන් අපේක්ෂා කළේ තමන් යමක් භුක්ති විඳින අතරතුර අනාගත පරපුරට ද යමක් ඉතිරි කර තැබිය යුතු බවයි. එවන් අවස්ථාවකට උචිත නිදර්ශනයක් ටිබෙට් ජාතික ඇස්. මහින්ද හිමියන් විසින් රචිත "යුතුකමේ අගය" නැමති කවි පෙළෙන් එළි දැක්වේ.

**යුතුකමෙහි අගය**

ළමයා - මොනව ද මුත්තේ මොක ද කරන්නේ
මොකට ද ඔබ ඔය බිම හාරන්නේ

සීයා - ඔබටත් ළමයෝ නොපෙනෙයි නොසිතමි
අඹ ඇටයක් සිටුවන්නට හාරමි

ළමයා - දුක සේ සිටුවා අඹ ඇටයක් අද
එක අඹයක් වත් කන්ට ලැබේවි ද

සීයා - මම ළමයෝ මින් අඹයක් නොපතමි
යුතුකම පමණක් ඉටු කොට තබනෙමි

ළමයා - තමන්ට නොලැබෙන දෙයකින් ලෝකෙට
කරන්ට හැකි දේ නොම තේරේ මට

සීයා - පුදුමයි ළමයෝ ඔබෙ ඔය අදහස
හැදුණොත් ඔහොමට ඔබට ම වෙයි දොස
පෙර උන් අය සිටවූ අඹ ගස්වල
එලයෙන් අපි කවුරුත් ලබනෙමු එල
අපෙන් පසුව එන අයටත් එම එල
ලැබෙන්ට සැලසුම අපගේ යුතුකම

ළමයා - මේ යුතුකම හොඳ හැටි දැන ගත්තෙමි
ආයුබොවන් මුත්තේ මම යන්නෙමි

ටිබෙට් ජාතික ඇස්. මහින්ද හිමියන් විසින් රචිත මෙම කවිපෙළ පන්තියේ සියලු දෙනා එකතු වී ලස්සනට ගායනා කරන්න.

අතීතයේ ජීවත් වූ අපේ ලක්වාසීන් යුතුකම් ඉටු කිරීමට වඩාත් රුචිකත්වයක් දැක්වූ ජාතියක් බව රොබට් නොක්ස්ගේ "එදා හෙළදිව" කෘතියේ සඳහන් වේ. මේ නිසා අප කුඩා කල සිට ම යුතුකම් හා වගකීම් ඉටු කිරීමට පුරුදු පුහුණු විය යුතු ය. එහි දී දැරිය හැකි ජීවන රටාවකට අනුගත වෙමින්, වෙනස් වන ලෝකයත් සමග කටයුතු කිරීමට වගබලාගත යුතු ය. ඒ තුළින් තිරසර සංවර්ධනය පෙරදැරි කරගත් ශක්තිමත් රටක් බිහි කිරීමට අපට හැකියාව ලැබෙනු ඇත.

## 4.5 ක්‍රියාකාරකම

- "බාගෙන කෑ යුතු වළ ඉහගෙන නොකෑහ." මෙහි අර්ථය දක්වන්න.
- තිරසර සංවර්ධනයට ඔබට දායක විය හැකි ආකාර සඳහන් කරන්න.
- අපේ පැරණි මුතුන් මිත්තන් එදිනෙදා ජීවිතයේ බොහෝ කටයුතු ඉටු කර ගැනීමේ දී "තිරසර සංවර්ධන සංකල්පය" අනුව කටයුතු කළ බවට නිදසුන් දක්වන්න.
- "පාපැදිය සහ අත් ට්රැක්ටරය" මගින් ඉටු වන මෙහෙය පිළිබඳ තොරතුරු රැස් කර පොත් පිංචක් සකස් කරන්න.
- අඩු වියදමකින් පෝෂ්‍යදායී ආහාර වේලක් සකස් කර ගැනීමට යොදා ගත හැකි ද්‍රව්‍ය දැක්වෙන ලේඛනයක් වැඩිහිටියන්ගේ හා ගෘහ විද්‍යා ගුරුතුමියගේ සහාය ලබා ගනිමින් පිළියෙල කරන්න.

**සාරාංශය**

- ජීවිතය පවත්වාගෙන යාමේ දී ස්වාභාවික විපත්වලට මුහුණ දීමට මිනිසාට සිදු වේ.
- ස්වාභාවික විපත්වලින් වන හානි තවත් වැඩි වීමට මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් ද බොහෝ දුරට බලපෑම් කරයි.
- ස්වාභාවික විපත් ඇති වන අයුරු හඳුනාගෙන, සිදු විය හැකි හානි අවම කර ගැනීම සඳහා ගත යුතු ක්‍රියාමාර්ග කෙරෙහි පුරවැසියන්ගේ අවධානය යොමු කළ යුතු ය.
- ජීවිතයේ ඕනෑ ම අවස්ථාවක විවිධ ස්ථානවල අනතුරු හා ආපදා ඇති වීමේ අවදානමක් ඇත.
- අනතුරු හා ආපදා ඇති වීම සම්පූර්ණයෙන් ම නැවැත්විය නොහැකි ය.
- ආපදා පිළිබඳ දැනුම්වත් වීම මගින් ඒවා වළක්වා ගැනීමටත් හානි අවම කර ගැනීමටත් හැකියාව ලැබේ.
- ආපදා ඇති වූ අවස්ථාවක බුද්ධිමත්ව කටයුතු කිරීම යහපත් පුරවැසියකුගේ යුතුකම හා වගකීම වෙයි.
- අනතුරු හා විපත් පිළිබඳ සවිඥානික වීම මගින් ආපදා කළමනාකරණ ක්‍රියාවලියට සහාය දැක්වීම රටේ තිරසර සංවර්ධනය සඳහා ද දායක වීමකි.
- මාර්ග අනතුරු හා රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතය නිසා සිදු වන අනතුරු ද වර්තමානයේ ඉහළ මට්ටමක පවතී.
- මාර්ග අනතුරු හා රසායනික ද්‍රව්‍ය භාවිතය නිසා සිදු වන අනතුරු මිනිස් ක්‍රියාකාරකම් මත සිදු වන ඒවා බැවින්, මේ පිළිබඳ අවබෝධය, අනතුරු වළක්වා ගැනීමට ඉවහල් වේ.
- විපත් හා අනතුරු සිදු වූ අවස්ථාවක විපතට පත් අයට සහන සැලසීම සඳහා ඉදිරිපත්ව ක්‍රියාශීලීව කටයුතු කිරීම පුරවැසියන් සැමගේ යුතුකමක් හා වගකීමක් වන්නේ ය.

# 05 ගැටලු විසඳමින් අභියෝග ජය ගනිමු

## හැඳින්වීම

පුද්ගල ජීවිතයේ දී මෙන් ම සමාජ ජීවිතයේ දී ද පුද්ගලයාට විවිධ අභියෝගවලට (Challenges) හා ගැටලුවලට (Problems) මුහුණ දීමට සිදු වේ. මේවාට සාර්ථකව මුහුණ දීමට ඇවැසි ශක්තිය පුද්ගලයන් තුළ වර්ධනය කිරීම වැදගත් වේ.

මෙම පරිච්ඡේදය අධ්‍යයනය කිරීමෙන්,

- වර්තමාන ජන සමාජයේ දරුවන් තුළ ගැටලු හා අභියෝගවලට මුහුණ දීමේ හැකියාවෙහි ඌනතා හඳුනාගැනීමටත්,
- ගැටලුවක් නිවැරදිව හඳුනාගෙන, විශ්ලේෂණය කර, නිර්මාණශීලීව, විකල්ප මගින් නිවැරදි තීරණ ගැනීමට හා අභියෝග ජයගැනීමට අවශ්‍ය ශක්තීන් සංවර්ධනය කර ගැනීමටත් ඔබට හැකි වනු ඇත.

සොබාදහම තුළ දක්නට ලැබෙන මූලික ම ක්‍රියාවලිය ලෙස යමක් හට ගැනීම, පැවතීම හා නැතිවීම පෙන්වා දිය හැකි ය. මේ සිද්ධාන්තය මේ ලෝකය තුළ පවතින ජීවී හා අජීවී සියලු දේ සඳහා ම පොදු වේ. ගැටලු හා අභියෝග ද එසේ ම ය. ගැටලු යනු සාපේක්ෂ දෙයකි. යමෙකුට ගැටලුවක් වන දෙයක්, තවත් අයෙකුට ගැටලුවක් නොවිය හැකි ය. නිදසුනක් ලෙස හාවාට ගඟෙන් එතෙර වීම ගැටලුවක් වන නමුදු, ඉබ්බාට එය ගැටලුවක් නොවේ. එහෙත් හාවා සමග දිවීම ඉබ්බාට ගැටලුවකි. එසේ ම වේගයෙන් දිවීම ඉබ්බාට ගැටලුවක් වන අතර හාවාට එය ගැටලුවක් නොවේ. මේ අනුව ගැටලුවක් පුද්ගලයාට මෙන් ම අවස්ථාවට ද සාපේක්ෂ විය හැකි ය.



“ගැටලුවක් යනු යම් කාර්යයක් හෝ තත්ත්වයක් හෝ අවස්ථාවක් හෝ කරා ළඟා වීමට ඇති බාධාවක් ලෙස අර්ථ දැක්විය හැකි ය. සෑම මොහොතක ම පවත්නා තත්ත්වය හා තමා අපේක්ෂා කරන දෙය එලෙසින් ම ඉටු කර ගැනීමට නොහැකි වීම අතර ඇති වෙනස, ගැටලුවක් ලෙස සරලව අර්ථ දැක්විය හැකි ය.”

මේ අනුව ගැටලු, මිනිස් ජීවිතය තුළ සාමාන්‍ය සංසිද්ධියක් වන අතර, තමා අපේක්ෂා කරන දෙය එලෙසින් ම ඉටු කර ගැනීමට නොහැකි වන බැවින් නිරන්තරයෙන් ම ගැටලු නිර්මාණය වේ.




මෙවැනි ගැටලු ඔබගේ පුද්ගල ජීවිතයේ දී, පාසල් ජීවිතයේ දී, පවුලේ කටයුතුවල දී, සමාජීය කටයුතුවල දී මෙන් ම වෘත්තීය කටයුතුවල දී ද නිරතුරුව ම හට ගනියි. එසේ වන්නේ අප සැබෑ ගැටලු හඳුනා නොගෙන අනවබෝධයෙන් විසඳුම් සෙවීමට උත්සාහ ගන්නා බැවින් හා ඒ සඳහා තාවකාලික විසඳුම් ලැබුණ ද එය ගැටලුව සඳහා සැබෑ විසඳුමක් නොවන බැවිනි. එසේ හෙයින් යළිත් එවැනි ම ගැටලු සමුදායක් හට ගැනීම සාමාන්‍ය සංසිද්ධියක් බවට පත් වී ඇත.

මිනිසුන් තුළ පවතින නොසන්සිඳෙන ආශාවන් හා අසීමිත බලාපොරොත්තු හේතු කොට ගෙන නිරතුරුව ම ගැටලු මතු වේ. ගැටලු මගින් මිනිසුන් මුළු ජීවිත කාලය තුළ ම දුක් විඳින බැවින්, ඒවා නිරාකරණයට සහායවීම අතිශයින් වැදගත් වේ.

## සිසුන් මුහුණ දෙන ගැටලු කිහිපයකට නිදසුන්

- ආහාර හා පෝෂණ ගැටලු
- තමන් ආශා කරන දේවල් නොලැබීම
- ආරක්ෂාව හා සුරක්ෂිත බව නොමැති වීම
- ඇතැම් පාසල්වල පවත්නා සම්පත් හිඟය
- ආර්ථික අපහසුතා
- විභාගවලින් අසමත් වීම
- ආදරය නොලැබීම

- පාසල් පරිසරය නිසා ඇති වන මානසික පීඩනය
- ක්‍රීඩා කිරීමට හෝ විවේකය ගත කිරීමට හෝ කාලයක් නොමැති වීම
- තරගකාරී ලෙස විභාගවලට මුහුණ දීමට සිදු වීම

## ගැටලුවලට හේතු සෙවීම

යම් ගැටලුවක් පැන නැඟී ඇති විට ඒ සඳහා විසඳුම් සෙවීමේ දී ඊට බලපා ඇති හේතු සෙවීම වැදගත් වේ. බොහෝ ගැටලු සඳහා පුද්ගල චර්යා, පුද්ගල ප්‍රතිචාර හා පුද්ගල ක්‍රියාකාරකම් හේතු වේ. ගැටලුවලට හේතු සෙවීමේ දී ගැටලුව විශ්ලේෂණය කිරීම මගින් හේතු අනාවරණය කර ගත හැකි ය. පහත රූප සටහනෙහි දක්වෙන ආකාරයට ඕනෑ ම ගැටලුවක් විශ්ලේෂණය කර, එයට බලපා ඇති හේතු හා එහි බලපෑම් හඳුනා ගත හැකි ය.




මේ අනුව යම් ගැටලුවක් පිළිබඳව හේතු අනාවරණය කර ගැනීම මගින් ඉතා පහසුවෙන් විසඳුම් සොයා ගැනීමට හැකි වේ. ගැටලුවක් ඇති වීමට හේතු හඳුනාගත් විට විකල්ප විසඳුම් කෙරෙහි ද අවධානය යොමු කළ හැකි වේ. යම් ගැටලුවක් සඳහා විකල්ප විසඳුම් රැසක් පැවතිය හැකි අතර එම විකල්ප අතුරින් හොඳ ම විකල්පය තෝරා ගැනීම වැදගත් වේ.

වත්මන් සමාජයේ ඇතැම් අය යම් ගැටලුවක් පැන නැගුණ විට එයට බිය වීම, පලායාම, මග හැරීම, ජීවිතයෙන් පළි ගැනීම ආදි වශයෙන් වැරදි ලෙසට ප්‍රතිචාර දක්වීම සුලබ කරුණක් වී ඇත. එය එසේ වන්නේ ගැටලුව පිළිබඳව අධිසංවේදී වීම හා අවිචාරවත් ලෙස එයට මුහුණ දීම නිසාය. එබැවින් යම් ගැටලුවක් පැන නැගුණ විට විචාරශීලීව හා නිර්මාණශීලීව කටයුතු කිරීම වැදගත් වේ. එවිට ගැටලුවෙන් මතු වන බලපෑම් අවම කර ගැනීමට ද හැකි ය. ගැටලුව සඳහා විකල්ප ක්‍රම මගින් නිවැරදි විසඳුම් ලබා ගැනීමට ද එමගින් හැකි වේ.




## ගැටලු සඳහා විසඳුම් සෙවීම

යම් ගැටලුවකින් මිදීමට නම් ඒ සඳහා විසඳුම් සෙවීම අතිශයින් වැදගත් වේ. ගැටලුවක් සඳහා විසඳුම් සෙවීමේ දී ඒ පිළිබඳව මනා වැටහීමක් හා අවබෝධයක් ලබා ගැනීම වැදගත් වේ. එමගින් ගැළපෙන විසඳුම් සොයා ගත හැකි ය. නිදසුනක් ලෙස ඔබගේ විෂය සාධනය දුර්වල වීමේ ගැටලුව විසඳා ගැනීම සඳහා ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග පහත සඳහන් ආකාරයෙන් ඉදිරිපත් කළ හැකි ය.




ගැටලු විසඳීමේ දී එය විශ්ලේෂණය කර විචාරශීලීව හා නිර්මාණශීලීව කටයුතු කිරීම වැදගත් වේ.

## 5.1 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබට හෝ ඔබගේ යහළුවෙකුට හෝ ඇති ගැටලුවක් තෝරා ගෙන එම ගැටලුව ඇති වීමට බලපා ඇති හේතු හඳුනා ගන්න.
- එම හඳුනාගත් හේතු ඉහත සඳහන් රූපික සටහනේ දක්වෙන ආකාරයට සටහන් කරන්න.
- එම ගැටලුව සඳහා යොදාගත හැකි විකල්ප විසඳුම් පැහැදිලි කරන්න.

### අභියෝග ජය ගනිමු

ජීවිත ඉලක්ක ජය ගැනීමේ දී සිදු වන විවිධ බාධා, අභියෝග වේ.






විභාගයත් අපිට අභියෝගයක්.



ඇයි අපිට ක්‍රීඩාවෙදිත් අභියෝග ඇති වෙන්නේ.

දිළිඳුකම ජය ගැනීමත් අභියෝගයක්



ස්වභාවධර්මය ජය ගැනීම ද අපට අභියෝගයක්.



ඒ කියන්නේ අපිට විවිධ අවස්ථාවල දී අභියෝග ඇති වෙනවා.



ඔබ සැම දෙනා ම ප්‍රකාශ කළ දේවල් හරියට හරි. ඒ සියලු ම තත්ත්වයන්ට සාර්ථකව මුහුණ දීම මගින් සියලු අභියෝග ජය ගත හැකියි.






## අභියෝග ජය ගත් නික්ස් " Nick Vujicic"

උපතින් පූර්ණ ආබාධිත තත්ත්වයට පත් නික්ස් මහතා සිය ජීවිත අභියෝග ජයගත් ආකාරය පහත ඡායාරූපවලින් දැක්වේ.



පහත දැක්වෙන්නේ චිත්ත ධෛර්ය තුළින් අභියෝග ජය ගත් එක් පාසල් දරුවකුගේ ජීවන කථාව යි.

කඹුරුපිටිය නමැති සුන්දර ගම්මානයෙහි උපත ලද පුෂ්පකුමාර රත්නායක්ගේ නම් වූ දිරිය දරුවා වයස අවුරුදු තුනේ දී පමණ අවාසනාවන්ත අනතුරකට මුහුණ දුන්නේ ය. තම නිවස ඉහළ පිහිටි කන්දේ රබර් ගස් කපන ස්ථානයකින් ගමන් කරමින් සිටින අතරතුර හදිසියේ කඩා වැටුණු රබර් ගසකට යටවීම නිසා ඔහුට සිය පාදය අහිමි විය. පාදය අහිමි වුව ද ඔහු ඒ පිළිබඳව පසුතැවිලි නොවී ය. සිය අධ්‍යාපන කටයුතු සාර්ථකව නිමවා අනාගතයේ රටට වැඩදායී මිනිසකු වීමේ දැඩි අධිෂ්ඨානය කුඩා කල සිට ම ඔහු සතු විය. තම පවුල ශක්තිමත් කිරීමේ හා දෙමාපියන් රැක බලා ගැනීමේ දැඩි අධිෂ්ඨානය පෙරදැරිව පොත් ගොන්න ද තුරුලු කරගෙන දිනකට සැතපුම් හයක් පමණ කිහිලිකරුවෙන් ඔහු පාසල වෙත දිනපතා ම ගමන් කළේ ය. ගමේ මෙන් ම පාසලේ ද ඉතා ජනප්‍රිය සිසුවකු වූ ඔහු සරසවි වරම් ලබා ගත්තේ ය. ඔහු ඉතා දක්ෂ කථිකයකු මෙන් ම දක්ෂ නායකයෙක් ද විය. ආබාධිත තරගකරුවන්ගේ ක්‍රීඩාවල දී ද ජයග්‍රහණ රැසක් හිමි කර ගත්තේ ය. ඔහු වරෙක සීගිරි පවුර ද තරණය කළේ ය. අනතුරුව උපාධිධාරියෙකු වශයෙන් රජයේ රැකියාවකට පත්වීමක් ලදුව එහි වෘත්තීය සංගමයක නායකයකු බවට ද පත් විය. රාජකාරි කටයුතු සාර්ථකව ඉටු කරමින් සිය චිත්ත ධෛර්ය මගින් තමාට මුහුණ දීමට සිදු වූ අවාසනාවන්ත සිදු වීම අමතක කර සිය අභියෝග ජය ගනිමින් ඔහු අතිශය සාර්ථකත්වයට පත් විය.

### එදිනෙදා ජීවිතයේ දී මුහුණ පාන අභියෝග

- ආර්ථික දුෂ්කරතා හමුවේ අධ්‍යාපනය සාර්ථක කර ගැනීමේ අභියෝගය
- විභාගවලින් ජය ගැනීමේ අභියෝගය
- අසාර්ථකත්වයට සාර්ථකව මුහුණ දී අරමුණු ජය ගැනීමේ අභියෝගය
- ජීවිත ඉලක්ක ජය ගැනීමේ අභියෝගය
- බාධක ජය ගැනීමේ අභියෝගය
- වැරදි නිවැරදි කර ගැනීමේ අභියෝගය
- පිවිතුරු පරිසරයක් පවත්වාගෙන යාමේ අභියෝගය
- ගැටුම්වලින් තොරව සහජීවනය පවත්වාගෙන යාමේ අභියෝගය

ඉහත ආකාරයට පුද්ගල ජීවිතයේ දී මෙන් ම සමාජීය ජීවිතයේ දී ද විවිධ අභියෝගවලට මුහුණ දීමට සිදු වේ. එබැවින් ඒවාට සාර්ථකව මුහුණ දී, පලායෑම වෙනුවට අභියෝගයට අභියෝගයක් වී ජීවිත ජය ගැනීමට කැපවීම වැදගත් වේ.

## ගැටලු හා අභියෝගාත්මක අවස්ථාවල දී යහපත් ලෙස ප්‍රතිචාර දැක්වීම

**"මට වැරදුණේ නැහැ. මම විදුලි බුබුළක් නිපදවිය නොහැකි තව එක විදිහක් සොයා ගත්තා පමණි"**



ඉහත ප්‍රකාශය, තෝමස් අල්වා එඩිසන් මහතා විදුලි බුබුළු සෑදීමට ගත් 9999ක් වන වෑයමත් අසාර්ථක වූ අවස්ථාවේ දී ඔබ වැරදි 10,000ක් කරන්න යනවා දැයි මිතුරකු ඔහුගෙන් විමසූ විට ඔහු දුන් පිළිතුර වේ. මෙමගින් පැහැදිලි වන්නේ සාර්ථක මිනිසුන් බොහෝ විට වැරදීම් නොතකන අතර ප්‍රතිඵල හෝ අත්දැකීම් තම අභියෝගය ජය ගැනීමට යොදා ගන්නා බවයි.

### 5.2 ක්‍රියාකාරකම

- මෙවැනි අභියෝගවලට මුහුණ දී ජීවිතය ජය ගත් අප රටේ ජීවත් වූ හෝ ජීවත් වන පුද්ගලයෙකු පිළිබඳව තොරතුරු එකතු කර, කතාන්දරයක් නිර්මාණය කරන්න.
- ඉන් ලබා ගත හැකි ආදර්ශ පැහැදිලි කරන්න.
- එදිනෙදා ජීවිතයේ දී ඔබට මුහුණ දීමට සිදු වන (පාසලේ දී/පවුලේ දී) අභියෝග කිහිපයක් හඳුනා ගන්න.
- එවැනි එක් අභියෝගයක් සඳහා සාර්ථකව මුහුණ දීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග යෝජනා කරන්න.




මේ අනුව අභියෝග ජය ගැනීම සඳහා මානසික ශක්තීන් කුඩා කල සිට ම වර්ධනය කර ගැනීම වැදගත් වේ. විශේෂයෙන් මනෝ සමාජීය කුසලතා ප්‍රගුණ කර ගැනීම කළ යුතු ය. මෙවැනි ගුණාංග ප්‍රගුණ කිරීම මගින් තම පෞරුෂය සංවර්ධනය කර ගත හැකි ය. එකී ගුණාංග වර්ධනය වන විට අභියෝගවලට සාර්ථකව මුහුණ දීමේ ශක්තීන් වර්ධනය වේ.

## ජීවිතයේ විවිධ ගැටලු හා අභියෝගවලට සාර්ථකව මුහුණ දීම

විවිධ ගැටලු හා අභියෝග ජය ගැනීම සඳහා නිර්මාණශීලී ක්‍රම යොදා ගැනීම වැදගත් වේ. ඇතැම් අවස්ථාවල යම් ගැටලු හෝ අභියෝග ඇති විය හැකි ය. එවැනි අවස්ථාවල නිර්මාණශීලී ක්‍රම අනුගමනය කිරීම අතිශයින් වැදගත් වේ. මිනිසාගේ සියලු සොයාගැනීම් හා නිර්මාණ, අභියෝගවල ප්‍රතිඵල වේ. ගින්දර සොයා ගැනීමේ සිට අධිතාක්ෂණික නිර්මාණ හා සඳ තරණය කිරීම දක්වා වූ සියලු උත්සාහයන් අභියෝගවල ප්‍රතිඵල වේ.

පහත ඡායාරූප මගින් අභියෝග ජය ගැනීම සඳහා කළ නිර්මාණ දැක්වේ.











### අභියෝග ජයගත් හොන්ඩා

1906 දී ජපානයේ උපත ලද සොයිචිරෝ හොන්ඩා, තම නිර්මාණශීලී මනස යොදවා ලෝක සංග්‍රාමයෙන් විනාශ වූ ජපානයේ වෙසෙන ජනතාවට ප්‍රවාහන පහසුකම් සලසා දුන්නේ ය. සමස්ත ජපානය ම අභියෝගයට ලක්ව තිබිය දී හොන්ඩා විඳි දුක් කම්කටොළු, බාධක, පසුබෑසීම් දහස් ගණනක් වුව ද ඒ සියල්ල ම ජය ගනිමින් ඔහු ඉදිරියට ම පැමිණියේ, ඔහුගේ මනසේ තිබූ අභියෝග ජය ගැනීමේ ශක්තිය හේතුවෙනි. ඔහුගේ නිර්මාණය ජපානයට පමණක් නොව මුළු ලෝකයට ම ඉතා ප්‍රයෝජනවත් නිර්මාණයක් විය.





## ඕනෑ ම ගැටලුවකට හෝ අභියෝගයකට විසඳුම් ඇත

ගැටලු බොහෝ විට මිනිසාගේ බාහිර හැසිරීම් හේතුවෙන් ඇති වේ. ගැටලු ඇති වන්නේ තමා කරන කාර්යය නිවැරදිව ඉටු කිරීමට නොහැකි වීමෙනි. නිවැරදි අරමුණක් හෝ ඉලක්කයක් නොමැති ව කටයුතු කිරීමේ දී එය අසාර්ථක වන්නේ ඒ සඳහා ශක්තිමත් පදනමක් නොමැති හෙයිනි. යමක් ඉබේ සිදු වීමට ඉඩ නොදී එය නිවැරදි දිශාවට ගමන් කරවීමට අරමුණු කර ගැනීම මගින් ගැටලු සාර්ථකව විසඳා ගැනීමට හැකි වේ. ගැටලුවකට එක් විසඳුමක් නොව විකල්ප විසඳුම් රැසක් තිබිය හැකි ය.

ඇතැම් අය යම් යම් ගැටලු විසඳා ගැනීමට නොහැකිව ළතත වන්නේ ගැටලුව පිළිබඳව පුළුල්ව නොදකින බැවිනි. ගැටලුවක විවිධ පැති දැකීම මගින් විකල්ප විසඳුම් කරා යොමු විය හැකි ය. නිදසුනක් ලෙස,

- දැඩි ආර්ථික අපහසුතාවට ලක් වී සිටින දරුවකු එම අපහසුතා නිසා තම අධ්‍යාපන කටයුතු අතර මග නවතා දමනවා ද?
- යම් මුදලක් උපයන කාර්යයක නිරත වී, එම මුදල් අධ්‍යාපන කටයුතු සඳහා යොදවනවා ද?
- නැතිනම් පාසලෙන් ඉවත් වී රැකියාවක් සඳහා යනවා ද?
- ආධාර උපකාර කිරීමට යොමු වූ ආයතනයක් හෝ පුද්ගලයන් හෝ හමු වී, තම අවශ්‍යතාව ඉටු කර ගන්නවා ද?

ආදි වශයෙන් ඕනෑ ම ගැටලුවක් විසඳා ගැනීමට විවිධ විකල්ප කෙරෙහි යොමු විය හැකි ය.

ඕනෑ ම ගැටලුවක් මෙන් ම අභියෝගයක් සඳහා ද විවිධ විසඳුම් පවතියි. අභියෝග යනු මිහිරි අත්දැකීම් නොවන අතර අතිශයින් දුෂ්කර වූ අත්දැකීම් වේ. එම අත්දැකීම් සඳහා ශක්තිමත්ව මුහුණ දුන් විට සාර්ථකත්වය පහසුවෙන් ළඟා කර ගත හැකි ය.

ඔලිම්පික් රිදී පදක්කමක් ලබා ගැනීමේ දී ශ්‍රී ලංකාවේ විශිෂ්ටතම මලල ක්‍රීඩිකාවක වූ සුසන්තිකා ජයසිංහ මහත්මිය තම අපේක්ෂාව ළඟා කර ගත්තේ, අතිශයින් ම දුෂ්කර වූ පුහුණුව හා කැප කිරීම මත වේ. ශ්‍රී ලංකාවේ දුෂ්කර ප්‍රදේශයක ඉපදී, ආර්ථික අපහසුකම් මැද හැදී වැඩී දුෂ්කරතා මධ්‍යයේ අධ්‍යාපනය ලැබූ ඇයට එකල ඇතැම් විට ඔලිම්පික් තරගය සඳහා සහභාගි වීම සිහිනයක් වන්නට ඇත. එහෙත් ඉලක්ක, ස්ථිර අධිෂ්ඨානය හා කැපවීම ඇතිනම් ඕනෑ ම අභියෝගයක් ජයග්‍රහණය කිරීමට හැකියාව පවතින බව ජයසිංහ මහත්මියගේ ඔලිම්පික් ජයග්‍රහණය මගින් පැහැදිලි වේ.




එදිනෙදා කටයුතුවල දී විවිධ අභියෝගවලට මුහුණ දීමට මිනිසාට නිරතුරුව ම සිදු වේ. එම අභියෝගවල දී පලායාම, මග හැරීම, බියවීම මගින් පුද්ගල පෞරුෂයට මෙන් ම සමාජ පෞරුෂයට ද හානි සිදු වේ. "නැහැ බැහැ" කියා දෙයක් නොමැති අතර, එයට වහලෙකු වුවහොත් "මට බැහැ" යන අරමුණ සිත තුළ ජනිත වී, එමගින් සෘණාත්මක සිතිවිලි ඇති වේ. එබැවින් අභියෝග ජය ගැනීමේ දී "මට මෙය කළ හැකියි"යන විශ්වාසය අතිශයින් වැදගත් වේ.

නිදසුනක් ලෙස අප පාසල් දරුවන්ගෙන් 50%ට වැඩි පිරිසක් වාර්ෂිකව ගණිතය හා ඉංග්‍රීසි යන විෂයයන් අසමත් වෙති. මෙම අසමත් වන බොහෝ දරුවන් මෙම විෂය "හරි අමාරුයි", "ඒවා මට බැහැ", "මතක තියා ගන්න බැහැ", "ගණන් හදන්න බැහැ", "ඉංග්‍රීසි කථා කරන්න බැහැ" ආදි වශයෙන් "බැහැ" යන සංකල්පනා තුළ නිරතුරුව ම ජීවත් වන බැවින් අවසානයේ විභාගය අසමත් වීමට ද ලක් වේ. එහෙත් එකී සෘණාත්මක සිතිවිලි ඉවත් කර, "මට හොඳින් ගණන් හදන්න පුළුවන්", නැතිනම් "මට විශිෂ්ට ලෙස ඉංග්‍රීසි කථා කරන්න පුළුවන්" යන සිතිවිල්ල ඇති කර ගෙන ඒ මත කටයුතු කළේ නම් ඉතා පහසුවෙන් විභාග අභියෝග ජය ගැනීමට හැකි වේ. මේ අනුව ඕනෑ ම ගැටලුවක් හෝ අභියෝගයක් හෝ ජයග්‍රහණය සඳහා විසඳුම් පවතින බව පැහැදිලි වේ.

## 5.3 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබට නිරතුරුව මුහුණ දීමට සිදු වන ගැටලුවක් හෝ අභියෝගයක් හෝ තෝරා ගෙන ඒ සඳහා පවතින විකල්ප විසඳුම් යෝජනා කරන්න.
- ඔබ තුළ ඇති "නැහැ බැහැ" යන සෘණාත්මක සංකල්පය ඔබ සිතින් ඉවත් කර, "මට ඉතා හොඳින් කළ හැකි ය" යනුවෙන් ධනාත්මක ප්‍රකාශ තනන්න.



## 5.4 ක්‍රියාකාරකම

- මිනිසා විසින් විවිධ ගැටලු හා අභියෝග ජය ගැනීම සඳහා නිපදවා ඇති නිර්මාණ ඇසුරින් පහත සඳහන් වගුව සම්පූර්ණ කරන්න.

| අභියෝග/ ගැටලු | නිපදවූ නිර්මාණය |
| --- | --- |
| | |

## 5.5 ක්‍රියාකාරකම

- විවිධ ගැටලුවලට හා අභියෝගවලට ලක් වූ පාසල් සිසුන් පිළිබඳ තොරතුරු පුවත්පත් වාර්තා ඇසුරින් රැස්කර එවැනි තත්ත්වයන්ගෙන් සිසුන් මුදවා ගැනීමට ගත හැකි ක්‍රියා මාර්ග සාකච්ඡා කරන්න.

**සාරාංශය**

- සෑම මොහොතක ම පවත්නා තත්ත්වය හා තමා අපේක්ෂා කරන දෙය එලෙසින් ම ඉටු කර ගැනීමට නොහැකි වීම අතර ඇති වෙනස ගැටලුවක් ලෙස සරලව අර්ථ දැක්විය හැකි ය.
- විවිධ මාදිලියේ ගැටලු ඇති අතර ඒවාට හේතු සෙවීම මඟින් ගැටලුව නිවැරදිව හඳුනා ගැනීමට හැකි වේ.
- ගැටලු විසඳීමේ දී එය විශ්ලේෂණය කර විචාරශීලීව හා නිර්මාණශීලීව කටයුතු කිරීම වැදගත් වේ.
- ජීවිත ඉලක්ක ජය ගැනීමේ දී ඇති වන විවිධ බාධා, අභියෝග ලෙස ද හැඳින්විය හැකි ය.
- ජීවිතයේ විවිධ ගැටලු හා අභියෝගවලට සාර්ථකව මුහුණ දීම වැදගත් වේ.
- ඕනෑ ම ගැටලුවකට හෝ අභියෝගයකට විසඳුම් පවතියි.
- ගැටලු හා අභියෝග ජීවිත සාර්ථකත්වයට අදාළ කර ගැනීම මඟින් ජීවිතය ජය ගැනීමට හැකි වේ.

# 06 වැඩ ලෝකයට පිවිසෙමු

## හැඳින්වීම

වර්තමානයේ අධ්‍යාපනය පුද්ගල ජීවිතයට බලපෑම් කරන ප්‍රධාන සාධකයක් බවට පත්ව තිබේ. එයට හේතුව අධ්‍යාපනයෙන් පුද්ගල නිපුණතා පෝෂණය කර ඔවුන් අනාගත රැකියාවකට සූදානම් කරවීමක් අපේක්ෂා කරන බැවිනි.

මෙම පරිච්ඡේදය අධ්‍යයනය කිරීමෙන්,

- වැඩ ලෝකය (World of work) සම්බන්ධ නිර්වචන,
- ශ්‍රමාභිමානයෙන් යුතු ව කටයුතු කිරීමේ වැදගත්කම,
- පුහුණු ශ්‍රමයේ වැදගත්කම,
- යහපත් ශ්‍රමිකයකුගේ ගුණාංග,
- සෑම රැකියාවක් ම සමාජ ප්‍රගමනයට හේතු වන බව වැනි විෂය කරුණු කෙරෙහි ඔබගේ විශේෂ අවධානය යොමු කෙරේ.

"මම මගේ කැමැත්ත අනුව රැකියාවක් කිරීමට කැමැතියි. මම රැකියාවෙන් මුදල් පමණක් බලාපොරොත්තු වෙන්නේ නැහැ. රැකියා කිරීමෙන් මම සමාජයට සේවයක් කිරීමට මෙන් ම අලුත් දේවල් ඉගෙන ගැනීමටත් කැමැතියි. වර්තමානයේ අධ්‍යාපනය පුද්ගල ජීවිතයට බලපෑම් කරන ප්‍රධාන සාධකයකි"

ඉහත දැක්වෙන්නේ තමන් කැමැති රැකියාවක් පිළිබඳව 8 ශ්‍රේණියේ සිසුන්ගෙන් අසන ලද ප්‍රශ්නයකට ලැබුණු පිළිතුරකි. ඉන් අදහස් වන්නේ කුමක් ද? රැකියාවක් තුළින් ඉටු කරගැනීමට බලාපොරොත්තු වන අරමුණු තුනක් නේද? ඒවා ඔබට හඳුනා ගත හැකි ද?

අනාගතයේ කිරීමට බලාපොරොත්තු වන රැකියාව කුමක් දැයි ඔබගෙන් ඇසුවොත් ඔබ දෙන පිළිතුර කුමක් ද? පොදුවේ සිසුන් දෙන පිළිතුරු කිහිපයක් මෙසේ ගොනු කළ හැකි ය.



වෛද්‍යවරියක් | ඉංජිනේරුවෙක් | නීතිඥයෙක්

ගුරුවරියක් | හෙදියක් | හමුදා නිලධාරියෙක්

ලිපිකාරිනියක් | ගුවන් නියමුවෙක් | ව්‍යාපාරිකයෙක්

ඔබත් ඔබේ පන්තියේ යහළුවන් කිරීමට කැමති රැකියාව අසා ඉහත ආකාරයට ගොනු කරන්න. ගොවියෙකු වීම, කම්කරුවෙකු වීම, කාර්මිකයෙකු වීම වැනි ශරීරය වෙහෙසවා කරන වැඩ තෝරා ගන්නා පිරිස අඩු බව ඔබට දැකගත හැකි වේ. නමුත් මේ අය සමාජයට වටිනා සේවාවක් සපයන වැදගත් පුද්ගලයෝ වෙති.

සමාජය තුළ විවිධ රැකියා දක්නට ඇතත් වර්තමානයේ බොහෝ දෙනාගේ තේරීම වී ඇත්තේ ඉහළ සමාජ පිළිගැනීමක් ඇතැයි සැලකෙන රැකියා සඳහා යොමු වීමයි. එහෙත් සෑම රැකියාවක් ම සමාජයට එක සේ වැදගත් වේ. වඩා වැදගත් වන්නේ රැකියාවෙන් ලැබෙන ආදායමට හෝ සමාජ පිළිගැනීමට වඩා, ඉන් සමාජයට ඉටු වන සේවයයි. වැඩ ලෝකය පිළිබඳ මෙම පාඩමෙන් ද සමාජයට සේවාවක් කළ හැකි රැකියා පිළිබඳ තව දුරටත් අපි ඉගෙන ගනිමු.

**වැඩ ලෝකය හා එහි විවිධත්වය**

වැඩ යනු මිනිසාගේ ජීවත් වීමේ කලාවේ මධ්‍ය ලක්ෂ්‍යයයි. පුද්ගලයෙකු ඔහුගේ වෘත්තියට අදාළව දෛනිකව ඉටු කරන සැබෑ ක්‍රියාකාරකම් අතර සම්බන්ධතාව, වැඩ ලෝකය ලෙස ටිච්ලර් (**Teichler ,1999**) පවසා තිබේ.

පහත දැක්වෙන්නේ වැඩ ලෝකයට සම්බන්ධ තවත් නිර්වචන කීපයකි.

" වැඩ ලෝකය යනු දැනට වැඩෙහි නිරත වන හෝ නිරත වීමට අපේක්ෂා කරන සියලු ම පුද්ගලයන්ට තිබෙන අවස්ථා වේ."

(Rooney, 2001)

" පුද්ගලයන්ට සම්බන්ධ විය හැකි හෝ අදාළ ක්ෂේත්‍රයන්හි, ගොවිපළවල්හි හා කර්මාන්තයන්හි තිබෙන රැකියා අවස්ථා වේ."

(Soanes, 2004)

සමාජයේ පවතින සියලු ම රැකියා අවස්ථා, වැඩ ලෝකය ලෙසින් හැඳින්විය හැකි බව ඉහත අදහස් තුළින් පැහැදිලි වේ. සමාජයේ පවතින විවිධ රැකියා ක්ෂේත්‍ර හා රැකියා අවස්ථා ඔබට සකස් කළ හැකි ද? නිදසුනක් ලෙස පහත දැක්වෙන සටහන බලන්න. ඔබට මෙම සටහන තවත් දීර්ඝ කළ හැකි දැයි බලන්න. ඒ සඳහා ඔබ අවට සමාජයේ පවතින විවිධ රැකියා පිළිබඳව සොයා බැලීම අවශ්‍ය වේ.



ඉහත ක්ෂේත්‍ර යටතේ රැකියා විශාල සංඛ්‍යාවක් මෙන් ම ඒවායේ නිරත වන පුද්ගලයන් ද විශාල සංඛ්‍යාවක් සිටින බව ඔබට පැහැදිලි වනු ඇත. එක ආයතනයක් සැලකිල්ලට ගත් විට ඒ තුළ ද විශාල රැකියා අවස්ථා ප්‍රමාණයක් දක්නට ලැබේ.

ඇඳුම් මැසීමේ කර්මාන්ත ශාලාවක් සැලකිල්ලට ගත් විට එහි කළමනාකරුවන්, ලිපිකරුවන්, කාර්මික ශිල්පීන්, ආරක්ෂක නිලධාරීන්, ආපණශාලා සේවකයන්, විදුලි, ජලනළ ශිල්පීන්, වැඩ අධීක්ෂකයන්, රියැදුරන්, ප්‍රවාහන සහායකවරුන්, තත්ත්ව පරීක්ෂකයන් ආදි වශයෙන් කොපමණ සංඛ්‍යාවක් ඇඳුම් මසන අයට අමතරව සේවය කරනවා ද?



ඇඟලුම් කම්හලක සේවිකාවන්

එම ආයතනයෙන් වඩා හොඳ සේවාවක් සැපයීමට නම් ඉහත සියලු ම සේවකයන් වඩාත් කාර්යක්ෂමව තම රැකියාව ඉටු කළ යුතු වේ.

වැඩ ලෝකයේ විවිධත්වයක් ඇති බව ඔබට පැහැදිලි වන්නට ඇතැයි සිතමු. එසේ විවිධත්වය ඇති වීමට බලපාන සාධක කිහිපයක් ද හඳුනාගත හැකි ය.

➢ **ප්‍රාදේශීයව පවතින විෂමතා හා සම්පත්**

ශ්‍රී ලංකාවේ පවතින ඇතැම් රැකියා, ප්‍රදේශ අනුව සුවිශේෂීව පිහිටා ඇති බවක් ද දැකිය හැකි ය.

- නුවරඑළිය - එළවළු හා මල් වගාව
- ගාල්ල, මාතර - ධීවර කර්මාන්තය
- අනුරාධපුර, අම්පාර - වී ගොවිතැන
- වේවැල්දෙණිය - වේවැල් කර්මාන්තය
- කජුගම - කජු වෙළෙඳාම



වේවැල් කර්මාන්තය

## ➢ පාරම්පරිකව පැවත එන රැකියා

එසේ ම පාරම්පරිකව පැවත එන රැකියාවන් ද වැඩ ලෝකය තුළ දැකිය හැකි ය.


වෙස් මුහුණු

- පිළිමතලාව - පිත්තල බඩු කර්මාන්තය
- අම්බලංගොඩ - වෙස් මුහුණු හා රූකඩ නිපදවීම
- මොළගොඩ - මැටි ආශ්‍රිත නිෂ්පාදන

## ➢ රැකියාව අයත් වන ක්ෂේත්‍රය

වැඩ ලෝකයේ පවතින රැකියා ප්‍රධාන ක්ෂේත්‍ර තුනකට බෙදිය හැකි ය. එනම්,

I රාජ්‍ය අංශය හා අර්ධ රාජ්‍ය අංශය

II පෞද්ගලික අංශය

III ස්වයං රැකියා


ස්වයං රැකියා

## ➢ වැය කරන ශ්‍රමයේ ප්‍රමාණය අනුව

රැකියාව කිරීමේ දී පුද්ගලයන් වැය කරන ශ්‍රමයේ ප්‍රමාණය අනුව ද වර්ග කිරීම, වැඩ ලෝකය තුළ සිදු කරනු ලැබේ.

I වැඩි වශයෙන් මානසික ශ්‍රමය යොදවන රැකියා

(වෛද්‍ය, ඉංජිනේරු, ගුරු, පරිපාලන වැනි)

II වැඩි වශයෙන් කායික ශ්‍රමය යොදවන රැකියා

(ගොවි, කම්කරු, සනීපාරක්ෂක, වඩු, මේසන් වැනි)


ඉංජිනේරු

වැඩ ලෝකය යනු අපගේ පැවැත්මට අවශ්‍ය කාර්යයන් හා සේවා සපයන සියලු ම අංශ බව ඉහත සටහන අනුව පැහැදිලි වේ. ඒ තුළ විවිධතා රාශියක් පවතින බව ද රැකියා තෝරා ගැනීමේ දී මෙම විවිධතා සැලකිල්ලට ලක් වන බව ද දක්නට ලැබේ. පහත දෙබස් කොටස බලන්න. ඉන් ඔබට වැඩ ලෝකය පිළිබඳ තවත් ඉගෙන ගත හැකි ය.


ගොවිතැන් කරන පිරිසක්

සුනිල් : මම හිතන්නේ අප කරන දේකට මුදලින් ගෙවීමක් කරනවා නම් ඒක තමයි වැඩ කියලා.

නාමලී : නමුත් ගෙවීමක් නොකරන වැඩත් තියෙනවා නේ ද? බලන්න අම්මා ගෙදර කරන වැඩ. ඒවට ගෙවන්නේ නැහැනෙ.

මෙනාලි : ඔව්, අපි ඉස්කෝලේ කරන ඉගෙන ගන්න වැඩ. ඒවට ගෙවන්නෙත් නැහැනෙ. මගේ සීයා විශ්‍රාම ගිය ගුරුවරයෙක්. එයා දැන් වැඩිහිටි නිවාසෙක කිසි ම ගාස්තුවක් නොගෙන වැඩ කරනවා. ඒකට කියන්නේ ස්වේච්ඡා සේවය කියලා.

නාමලී : විවිධ වැඩ වර්ග තියනවා. ඒවා රැකියා හා ස්වයං රැකියා ලෙස නම් කරන්නත් පුළුවන්.

සුනිල් : සමහර මිනිස්සු නිල් කරපටි රැකියා, සුදු කරපටි රැකියා කියනවා. මොනවා ද ඒ?

මෙනාලි : ඒවා වර්ග කරන්නේ කරන රැකියාව අනුව. කර්මාන්ත ශාලාවල වැඩ කරන කම්කරුවන්, මේසන්වරුන් වැනි අයට නිල් කරපටි රැකියා කියනවා.

නාමලී : ඔව්. ඔව්. මමත් ඒක අහල තියෙනවා. එතකොට කාර්යාලවල වැඩ කරන අයට හා විවිධ වෘත්තීන් කරන අයට සුදු කරපටි රැකියා කියනවා.

සුනිල් : නිල් කරපටි රැකියා කියන්නෙ තමන්ගෙ අතින් යමක් නිෂ්පාදනය කරන විදියෙ රැකියා කරන අයට නේද?

මෙනාලි : ඔව්, නමුත් රැකියා කායික හා මානසික වැඩ ලෙසත් දක්වන්න පුළුවන්.

### 6.1 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ පදිංචි ප්‍රදේශයේ පවතින විවිධ රැකියා ලැයිස්තුගත කරන්න. ඒවා ඔබේ කැමැත්ත අනුව පෙළගස්වා නැවත ලියන්න.

## ශ්‍රමාභිමානයෙන් යුක්තව කටයුතු කරමු

ශ්‍රමය, කායික ශ්‍රමය හා මානසික ශ්‍රමය යනුවෙන් ප්‍රධාන කොටස් දෙකකට බෙදේ. තමන්ට පැවරී ඇති කාර්යය කැපවීමෙන් හා කාර්යක්ෂමව ඉටු කිරීම ඉතා වැදගත් වේ. තමන් කරන කාර්යය සතුටින් හා කැමැත්තකින් යුතුව ඉටු කිරීම ශ්‍රමාභිමානය නම් වේ. සරලව කිවහොත් තමන් කරන රැකියාව ගැන තමන් ම අභිමානයක් ඇති කරගැනීම ශ්‍රමාභිමානයයි.



ගොවිතැන් කරන පිරිසක්

පුද්ගලයෙකු ශ්‍රමාභිමානය ඇති කර ගෙන කරන කාර්යය සාර්ථක වීම නිසා බාහිර සමාජයෙන් ද එම පුද්ගලයා හා රැකියාව ඇගයීමකට ලක් විය හැකි ය. නගරය පිරිසිදු කරන පුද්ගලයන් එම කාර්යය නිසි ලෙස ඉටු නොකළහොත් සිදු වන්නේ කුමක් දැයි මඳකට සිතා බලන්න. අපට ජීවත් වීමට නොහැකි තත්ත්වයක් ඇති වනවා නොවේ ද? ඉංජිනේරු වෘත්තිය, වෛද්‍ය වෘත්තිය මෙන් ම රියැදුරු වෘත්තිය, නගර පිරිසිදු කිරීම, කාර්මික රැකියා, ගොවිතැන ආදි මේ සෑම රැකියාවක ම ශ්‍රමාභිමානය දක්නට ලැබේ.



නගර පිරිසිදු කරන කම්කරුවන්

ශ්‍රමාභිමානයෙන් යුතුව සිතුවහොත් ඉහත රැකියා අවස්ථා සියල්ලෙහි දී ම සමාජ මෙහෙවරක් ඉටු වේ. කුමන රැකියාවක නිරත වුව ද එය ජාතිය නඟා සිටුවීම සඳහා දායකත්වය දක්වන බැවින් තම රැකියාව පිළිබඳව ආඩම්බරයක් ද ඇති කරගත යුතු වේ. නමුත් සමහර වෘත්තීන් සඳහා දැනුමක් හා විශේෂ පුහුණුවක් අවශ්‍ය වේ. එවැනි රැකියා ඕනෑ ම අයකුට කළ නොහැකි බව ද සැලකිය යුතු වේ. රැකියාවක් තෝරා ගැනීමේ දී රැකියාවේ ස්වභාවය, ඇඳුම, ලැබෙන වැටුප පිළිබඳව පමණක් නොව, තමන්ගේ හැකියාව හා ඉන් සමාජයට ලබා දිය හැකි සේවය පිළිබඳව ද සිතා බැලීම වැදගත් වේ.

ශ්‍රී ලංකාවේ අද පවතින ප්‍රධාන ගැටලුවක් ලෙස පෙන්වා දෙන්නේ විරැකියාවයි. නමුත් ඇත්ත වශයෙන් ම රැකියා විශාල ප්‍රමාණයක් මෙම වැඩ ලෝකය තුළ දක්නට ලැබේ. ගැටලුව තිබෙන්නේ ශ්‍රමාභිමානයේ පවතින අඩුපාඩු නිසා ඇතැම් රැකියා සඳහා යොමු වීමට පුද්ගලයන් තුළ තිබෙන අකැමැත්තයි. විශේෂයෙන් වර්තමානයේ බොහෝ දෙනා රජයේ, කාර්යාල රැකියා අපේක්ෂා කරති. කාර්මික අංශයේ රැකියා සඳහා පුරප්පාඩු රැසක් පවතින බව දිනපතා පුවත්පත් මගින් ඔබට දැකගත හැකි වනු ඇත.

## 6.2 ක්‍රියාකාරකම

- ළඟ ම පුස්තකාලයට ගොස් සති අන්ත පුවත්පතක ඇති රැකියා ඇබෑර්තු කියවා ඒවා රාජ්‍ය අංශය, පෞද්ගලික අංශය හා සේවා අංශය ආදි ලෙස වර්ග කර ලියන්න.

ශ්‍රමාභිමානයේ වැදගත්කම අවබෝධ කර ගැනීමට මිනිසුන් වැඩ කරන්නේ ඇයි?' යන ප්‍රශ්නයට ජෝන් ෆොස්ටර් හා සිමෝ ෆොස්ටර් (2014) දී ඇති පිළිතුර වැදගත් වේ.

"මුදල් ලබා ගැනීමට, අත්දැකීම් ලබා ගැනීමට, සුදුසුකම් ලබා ගැනීමට, සමාජයට ප්‍රතිලාභ ලබා දීමට, රුචිකත්වය ඇති යමක් කිරීමට, කාල කළමනාකරණයට, අන් අය සමඟ අපි ද වැඩ කරමු."

**- John Foster and Simo Foster (2014)**

තමන් කරන රැකියාව පිළිබඳව ශ්‍රමාභිමානය ඇති කර ගැනීමෙන් වඩා තෘප්තිමත්ව, සතුටින් තම රැකියාවෙහි නිරත වීමට අපට හැකියාව ලැබෙනු ඇත. ශ්‍රමාභිමානයෙන් යුතුව රැකියාව කිරීමෙන් අත් වන ප්‍රයෝජන කිහිපයක් ද හඳුනාගත හැකි ය.

## ශ්‍රමාභිමානයෙන් කටයුතු කිරීම නිසා අත් වන ප්‍රයෝජන

**සේවායෝජකයාට (Employer)**

* තම ආයතනයේ කීර්තිනාමය ඉහළ නැංවීම
* ආයතනය කෙරෙහි මහජන ප්‍රසාදය හිමි වීම
* තරගකාරී ආයතන සමඟ කටයුතු කිරීමට හැකි වීම
* සේවක පෙළඹවීම වැඩි වීම
* ආයතනයෙන් ලැබෙන ලාභය වැඩි වීම

**සේවාලාභියාට (Customer)**

* තම අවශ්‍යතාව පහසුවෙන් ඉටු කරගත හැකි වීම
* සමාජීය කාර්යක්ෂමතාව ඇති වීම
* චිත්තවේග සමබරතාව ඇති වීම
* ආයතනය කෙරෙහි හිතවත් බවක් ඇති වීම
* විශ්වසනීයත්වය ගොඩනැගීම

**සේවාදායකයාට (Employee)**

* තම රැකියාව ගැන අභිමානයක් ඇති වීම
* රැකියාව පිළිබඳ තවත් ඉගෙනීමට ආශාවක් ඇති වීම
* කරන ලද සේවාව ගැන තෘප්තිමත් බවක්, සතුටක් ඇති වීම
* තම ආයතනය කෙරෙහි ඇල්මකින් කටයුතු කිරීම
* තම කාර්යයන් ඉහළින් ම ඉටු කිරීමට පෙළඹීම

## සෑම රැකියාවක් ම සමාජ ප්‍රගමනයට හේතු වේ

රටක සංවර්ධනයට සෑම අංශයක ම සමාන වර්ධනයක් අවශ්‍ය වේ. කාර්මික, කෘෂිකාර්මික, සේවා වැනි සෑම අංශයක ම රැකියා තුළින් සමාජයේ සංවර්ධනයට

දායකත්වය සැපයේ. සමාජ ප්‍රගමනය යනු සමාජයේ ඉදිරි ගමන හෙවත් දියුණුවයි. එය එක් රැකියාවකින් දෙකකින් කළ නොහැකි ය. සමාජයක සංවර්ධනය සඳහා ඉටු විය යුතු අවශ්‍යතා කිහිපයක් පහත දැක්වේ.




ඉහත දක්වා ඇති අවශ්‍යතා ඉටු කර ගැනීමට විවිධ පුද්ගලයෝ දායක වෙති. මෙම සියලු කණ්ඩායම් අතර සහයෝගය නොමැති වූ විට එය සමාජයේ පැවැත්මට මෙන් ම ප්‍රගමනයට ද බාධාකාරී වේ.

සමාජ ප්‍රගමනය සඳහා ඉහළ නිලධාරියාගේ සිට විවිධ කණ්ඩායම් ශ්‍රම දායකත්වය සපයති. එම සේවාවන් කාර්යක්ෂමව පවත්වා ගැනීමට මෙම කණ්ඩායම් එක සේ දායක වෙති. එම නිසා කිසි දු භේදයකින් තොරව සැම දෙනාගේ ම සේවය අගය කිරීම සමාජ ප්‍රගමනයට හේතු වේ. තමාගේ කැමැත්ත, සුදුසුකම්, මෙන් ම තමාගේ හැකියා අනුව තමාට සුදුසු රැකියාවක් තෝරා ගැනීමෙන්, තම රැකියාව සමාජයට ප්‍රයෝජනවත් වන ආකාරයට මෙහෙයවිය හැකි වේ.

නගරයට බැහැර කරන කසළ ශුද්ධ පවිත්‍ර කරන්නන් එක් දිනක් සේවයට නොපැමිණි විටක ඇති විය හැකි තත්ත්වය කුමක් ද? එම කම්කරුවන්ගේ සේවාව වැදගත් නැතැයි අපට කිව හැකි ද? ඔවුන්ගේ සේවයේ වටිනාකම ඉතා ඉහළ මට්ටමක පවතිනවා නොවේ ද?

## 6.3 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ ප්‍රදේශයේ දක්නට ලැබෙන රැකියා කිහිපයක් ගෙන ඉන් සමාජයට සිදු වන සේවාවන් ලැයිස්තු ගත කරන්න.

## පුහුණු ශ්‍රමයේ වැදගත්කම

"ශ්‍රමය" නිෂ්පාදන සාධකයක් ලෙස සැලකේ. ශ්‍රමය සඳහා ලැබෙන ප්‍රතිලාභය වැටුප ලෙසින් හැඳින්වේ. යම් ක්‍රියාවක් නිම කිරීම සඳහා පුද්ගලයන් දක්වන දායකත්වය, ශ්‍රමය ලෙසින් හැඳින්විය හැකි ය.

අධ්‍යාපනයෙන් අප ලබා ගන්නා දැනුම, ආකල්ප හා කුසලතා, ශ්‍රමය කෙරෙහි බලපායි. ශ්‍රමයේ ඵලදායිතාව ඇති වන්නේ ශ්‍රමිකයාගේ දැනුම, ආකල්ප හා කුසලතා මට්ටම අනුව ය.

ශ්‍රමය ප්‍රධාන කොටස් දෙකකට බෙදිය හැකි ය.

**කායික ශ්‍රමය**

- වැඩි වශයෙන් කය වෙහෙසා කරනු ලබන රැකියා
- රියැදුරු, ගොවිතැන, බර ඉසිලීම, තේ දළු නෙළීම, කාර්මික ක්ෂේත්‍රයේ රැකියා, කම්කරු රැකියා ආදිය

**මානසික ශ්‍රමය**

- වැඩි වශයෙන් මනස හෙවත් මොළය වෙහෙසා කරන රැකියා
- වෛද්‍ය, නීතිඥ, ඉංජිනේරු, ගුරු, සැලසුම් ශිල්පී, පරිපාලන රැකියා ආදිය

එමෙන් ම ශ්‍රමය, පුහුණු ශ්‍රමය හා නුපුහුණු ශ්‍රමය යනුවෙන් ද කොටස් දෙකකට බෙදිය හැකි ය. පුහුණු ශ්‍රමිකයා යනු විශේෂ කුසලතා සහිත හා අදාළ රැකියාව සඳහා පුහුණුවක් ලබාගත් ශ්‍රමිකයාය. අධ්‍යාපනය තුළින් දැනුම ලබාගත් පමණින් පුහුණු ශ්‍රමිකයකු බවට පත් විය නොහැකි ය. පුහුණු ශ්‍රමිකයකු වීම සඳහා ඒ ඒ වෘත්තීන්ට අදාළව විශේෂ පුහුණුවක් ලැබිය යුතු වේ. ඒ ඒ වෘත්තීන්ට අදාළ නිපුණතා හා වෘත්තීය දැනුම ලබා දීම පුහුණුව ලෙසින් හැඳින්විය හැකි ය.

පහත උදාහරණ බලන්න.

➢ වෛද්‍යවරයකු වීම සඳහා ලබා දෙන දැනුමට අමතරව, රෝහලක පුහුණු වෛද්‍යවරයකු යටතේ විශේෂ ප්‍රායෝගික පුහුණුවක් ආධුනික (නවක) වෛද්‍යවරුන්ට ලබා දීම

➢ රියැදුරන් සඳහා රියැදුරු බලපත්‍රය ලබා දීමට පෙර ඒ සඳහා විශේෂ ප්‍රායෝගික පුහුණුවක් ලබා දී පරීක්ෂණයකින් සමත් විය යුතු වීම

➢ ගුරුවරුන් සඳහා ඉගැන්වීමට අදාළව විශේෂ පුහුණුවක් ලබා දීම හා වරින් වර නැවත පුහුණු කිරීම

කායික ශ්‍රමය සඳහා පුහුණුවක් අවශ්‍ය නැතැයි බොහෝ අය සිතති. නමුත් කම්හලක වුව ද එම යන්ත්‍ර සූත්‍ර ක්‍රියා කරවීම පිළිබඳ විශේෂ පුහුණුවක් ලබා දීම මගින් සේවකයාගේ කාර්යක්ෂමතාව ඉහළ නැංවිය හැකි ය.

**රැකියා සඳහා පුද්ගලයන් පුහුණු කිරීම ක්‍රම දෙකකට සිදු කළ හැකි ය.**

1. පූර්ව සේවා පුහුණුව - රැකියාවට බඳවා ගැනීමට පෙර ලබාදෙන පුහුණුව

උදා : නිවාස වයරින් කිරීම පිළිබඳ කාර්මික විද්‍යාලයකින් ලබා දෙන පුහුණුව, ඉගැන්වීම සඳහා අධ්‍යාපන විද්‍යාපීඨ මගින් ලබා දෙන ගුරු අධ්‍යාපනය

2. රැකියාව අතරතුර පුහුණුව - රැකියාවට බඳවා ගැනීමෙන් පසු ලබා දෙන පුහුණුව

උදා : වාහන අලුත්වැඩියාව පිළිබඳව පුහුණුකරුවකු යටතේ වැඩ කිරීමට සැලැස්වීම, ගුරුවරුන්, වෛද්‍යවරුන් වැනි වෘත්තිකයන් සඳහා වරින් වර ලබා දෙන විශේෂ පුහුණුවීම්

වැඩ ලෝකයේ ඇතැම් රැකියා සඳහා සුවිශේෂ පුහුණු ශ්‍රමයක් අවශ්‍ය වේ. පුහුණුව මෙන් ම පළපුරුද්ද හා ලබා ඇති අත්දැකීම් ද එම පුහුණු ශ්‍රමය සඳහා වැදගත් වේ.

උදා:- ගුවන් යානා පැදවීම, අභ්‍යවකාශ තරණය, ශල්‍යකර්ම සිදු කිරීම, කර්මාන්ත ශාලාවල නවීන සන්නිවේදන තාක්ෂණය භාවිතය.

වැඩ ලෝකයේ පවතින රැකියා පුරප්පාඩුවලට ශ්‍රමිකයන් බඳවා ගැනීමේ දී, මෙම පුහුණු ශ්‍රමිකයන් කෙරෙහි විශේෂ අවධානයක් යොමු වේ. වැටුප පිළිබඳ සැලකීමේ දී ද නුපුහුණු ශ්‍රමිකයන්ට වඩා වැඩ කිරීමේ හැකියාව සහිත පුහුණු ශ්‍රමිකයන්ට ඉහළ වැටුපක් ලබා දේ. ඒ සඳහා පුහුණුව ලබා ගැනීම වැදගත් වේ. වැඩ කිරීමට ඉගෙනුම ලැබීම හෙවත් පුහුණුව ලැබීම මගින් පුද්ගලයාට තම ආයතනය තුළ කැපී පෙනෙන තත්ත්වයකට පත් විය හැකි වේ.

වැඩ ලෝකය ජය ගැනීමට පුහුණුව ලබා දෙන විවිධ ආයතන හා පාඨමාලා රාශියක් ශ්‍රී ලංකාව තුළ දක්නට ලැබේ. වර්තමානයේ, විශේෂයෙන් කාර්මික අංශයේ පුහුණුව වර්ගීකරණය සඳහා ජාතික වෘත්තීය සුදුසුකම් ( NVQ) 3 මට්ටමේ සිට 7 මට්ටම දක්වා වර්ගීකරණය කර දක්වා තිබේ. මෙම සුදුසුකම් පාසල් අවධිය තුළ දී වුව ද ලබා ගැනීමට පහසුකම් තිබේ.

**වෘත්තීය පුහුණුව ලබා දෙන ආයතන**

* වෘත්තීය පුහුණු අධිකාරිය
* ජාතික ආධුනිකත්ව මණ්ඩලය
* ජාතික තරුණ සේවා සභාව
* කාර්මික විද්‍යාල
* උසස් තාක්ෂණික ආයතන
* විද්‍යාතා මධ්‍යස්ථාන
* නැණසල
* හෝටල් පාසල්

**ලබාගත හැකි වෘත්තීය පාඨමාලා**

* විදුලි කාර්මික
* ජලනළ ශිල්පී
* දැව ශිල්පී
* සැලසුම් ඇඳීම
* පරිගණක
* ඉංග්‍රීසි හා වෙනත් භාෂා
* ආහාර සැකසීම
* ගෘහ අලංකරණය
* රූපලාවන්‍යය

ඉහත සඳහන් කර ඇත්තේ රාජ්‍ය ආයතන කිහිපයක නම් පමණි. මීට අමතරව පෞද්ගලික ආයතන විසින් ද වෘත්තීය පුහුණුව ලබා දෙන පාඨමාලා පවත්වනු ලැබේ.

උදා :
- පෞද්ගලික කාර්මික විද්‍යාල
- බර වාහන හැසිරවීම පුහුණු කිරීමේ ආයතන
- රූපලාවන්‍යය, ආහාර සැකසීම වැනි පුහුණු ලබාදෙන ආයතන
- පරිගණක පුහුණු ආයතන
- ඉංග්‍රීසි භාෂාව පුහුණු කරන ආයතන
- ලේකම්වරුන්, පිළිගැනීමේ නිලධාරීන් පුහුණු කිරීමේ ආයතන






වෘත්තිය පුහුණුවීම් සම්බන්ධ පුවත්පත් දැන්වීම් කිහිපයක්

## 6.4 ක්‍රියාකාරකම

1. ඔබ ප්‍රදේශයේ වෘත්තීය පුහුණුව ලබා දෙන ආයතන මොනවා ද?
2. එම ආයතනවලින් ලබා දෙන පුහුණුවීම් වර්ග මොනවා ද?
3. පුවත්පත් ඇසුරින් වෘත්තීය පුහුණුවීම් ලබා දෙන ආයතන හා ඒවායින් ලබා දෙන පුහුණුවීම් වගුවක සටහන් කරන්න.

## යහපත් ශ්‍රමිකයකුගේ ගුණාංග

රටක සංවර්ධනයේ ප්‍රබල ම සාධකය ශ්‍රම බලකාය වේ. එබැවින් යහපත් ගුණාංගවලින් පිරි ශ්‍රම බලකායක් සිටීම රටකට සම්පතක් වේ. ශ්‍රමිකයා තුළ යහපත් ගුණාංග වර්ධනය වීම නිසා ඇති වන කැපවීම හා යහපත් ආකල්ප හේතුවෙන් මෙම ශ්‍රම දායකත්වය ඉහළ තලයකට නංවාලීමට හැකියාව ලැබේ.

ශ්‍රමිකයකු තුළ තිබිය යුතු යහපත් ගුණාංග පිළිබඳව විවිධ මත ඉදිරිපත්ව ඇත. ඉන් වැදගත් කරුණු කිහිපයක් පමණක් පහත දක්වා තිබේ.



මීට අමතරව ශ්‍රමිකයකු සතු විය යුතු තවත් ගුණාංග ලෙස,

නියමිත වේලාවට සේවයට පැමිණීම, සම්පූර්ණ කාලය ම සේවා ස්ථානයේ රැඳී සිටීම, කැපවීම, තෘප්තිමත්ව රැකියාවේ නිරත වීම, යුතුකම් හා වගකීම් ඉටු කිරීම, සහයෝගිතාව, සාමූහිකත්වය, වෘත්තිය සංවර්ධනය කර ගැනීම, නායකත්වයට ගරු කිරීම, ආයතනයේ නීතිරීති හා සම්ප්‍රදායන්ට ගරු කිරීම, පෞද්ගලික හා දේශපාලන ජීවිතය රැකියාව සමග බද්ධ කර නොගැනීම පෙන්වා දිය හැකිය.

## 6.5 ක්‍රියාකාරකම

- හොඳ සේවකයකු තුළ තිබිය යුතු යැයි ඔබ සිතන ගුණාංග මොනවා ද? ඒවා ලැයිස්තුගත කරන්න.

### සේවා ස්ථානයේ අපේක්ෂා

වැඩ ලෝකය ක්‍රියාත්මක වන ස්ථානය සේවා ස්ථානය ලෙස හැඳින්විය හැකි ය. එසේ නැතිනම් රැකියාව කරන ස්ථානය ලෙස ද දැක්විය හැකි ය.

**උදා :** වෛද්‍යවරයා - රෝහල

ගුරුවරයා - පාසල

කාර්මිකයා - කර්මාන්ත ශාලාව

සේවා ස්ථානයක දී සේවායෝජකයා සේවකයාගෙන් අපේක්ෂා කරනුයේ තම සේවාලාභීන්ට උපරිම සේවාවක් ලබාදීම මගින් ආයතනයේ කීර්ති නාමය නංවාලමින්, ආයතනයට උපරිම ලාභයක් අත්කර දීමයි.

කාර්ල් ඩී. ජෙරල්ඩ්, සේවාදායකයන්ගෙන් බලාපොරොත්තු වන නිපුණතා කීපයක්, ඒවායෙහි වැදගත්කම අනුව පෙළගස්වා තිබේ.

1. විවේචනාත්මක චින්තනය හා ගැටලු විසඳීම

2. තොරතුරු තාක්ෂණය භාවිත කිරීම

3. කණ්ඩායම් ක්‍රියාකාරීත්වය හා සහයෝගිතාව

4. නිර්මාණශීලීත්වය හා නව නිෂ්පාදන කෙරෙහි යොමු වීම

5. විවිධත්වය අනුව වැඩ කිරීම

6. නායකත්වය වර්ධනය කර ගැනීම

7. වාචික සන්නිවේදනය දියුණු කර ගැනීම

8. වැඩ ආචාර ධර්ම අනුගමනය කිරීම

9. ආචාරශීලීව කටයුතු කිරීම

10. ලිඛිත සන්නිවේදනය දියුණු කර ගැනීම

11. ස්වයං දිශානතිය/ යාවජීව ඉගෙනුම

12. විදේශ භාෂා පිළිබඳ පුහුණුව

Carl D. Jerald, (2009)

මෙහි දී සේවාදායකයාගේ මනස හා හැසිරීම යන අංශ දෙකේ ම වෙනසක් සිදුවීම අවශ්‍ය බව පෙන්වා දෙයි.

එසේ ම සේවා ස්ථානයක අපේක්ෂා කිහිපයකට නිදසුන් ලෙස,

ආයතනයේ බාහිර පෙනුම නිසි පරිදි පවත්වා ගැනීම, නියමිත වේලාවට පැමිණීම, වෙලාවට වැඩ කිරීම, සේවා ස්ථානයේ දියුණුවට කැපවීම, කාර්යක්ෂමතාව, ලබාගන්නා වැටුපට සරිලන උපරිම සේවයක් සැලසීම පෙන්වා දිය හැකිය.

මේ පිළිබඳව ඔබට ආසන්න රාජ්‍ය හෝ පෞද්ගලික හෝ ආයතනයක ප්‍රධානියකු හමු වී තවත් තොරතුරු ලබා ගත හැකි ය.

## සේවක අයිතිවාසිකම් හා වගකීම්

භාණ්ඩයක හෝ සේවාවක ගුණාත්මක බව රඳා පවතින්නේ, පුද්ගලයන් තුළ ඇති වන සතුට හා පුද්ගල අවශ්‍යතා සම්පූර්ණ වීම මත වේ. පුද්ගල සතුට ලබා දීමට නම් සේවාදායකයාගේ අයිතිවාසිකම් ලබා දීම අවශ්‍ය ය. පුද්ගලයන්ගේ පුද්ගල අවශ්‍යතා ඉටු වීමෙන් හොඳ නිමැවුමක් ලබාගත හැකි ය.

සේවක අයිතිවාසිකම් යනු සේවාදායකයාට තම රැකියාව කරගෙන යාමට ලැබෙන අයිතීන් ලෙස සැලකිය හැකි ය. සේවක අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා කර දීම සඳහා ශ්‍රී ලංකාවේ විධිවිධාන රාශියක් සලසා ඇත. ඉන් කිහිපයක් පහත දැක්වේ.

- සේවක අර්ථසාධක අරමුදල් පනත
- ස්ත්‍රීන්, තරුණයන් හා ළමුන් සේවයේ යෙදවීමේ පනත
- ස්ත්‍රීන් පතල් කර්මාන්තයේ යෙදවීමේ පනත
- පඩිපාලක සභා, ප්‍රසූත නිවාඩු විධිවිධාන, වෘත්තීය සංවිධාන විධිවිධාන
- සාප්පු හා කාර්යාල සේවක පනත
- ශ්‍රී ලංකා විදේශ සේවා පනත

ඉහත පනත්වලින් සේවක අයිතිවාසිකම් ආරක්ෂා කර දීම සඳහා විශේෂ විධිවිධාන සලසා දී තිබේ.

බොහෝ අවස්ථාවල සේවකයන් අයිතිවාසිකම් දිනා ගැනීම සඳහා විවිධ අරගල කරනු දැකිය හැකි ය. අයිතිවාසිකම් මෙන් ම සේවකයන් තම වගකීම් හා යුතුකම් පිළිබඳව ද අවධානය යොමු කළ යුතු වේ. යුතුකම් හා වගකීම් නිසි ලෙස ඉටු කරන්නේ නම් අයිතිවාසිකම් ද ඒ හා සමානව ලැබෙන බව අමතක නොකළ යුතු කරුණකි. එවැනි අයිතිවාසිකම් හා යුතුකම් කිහිපයක් පහත පරිදි දැක්විය හැකි ය.

### අයිතිවාසිකම්

- ගෞරවාන්විතව රැකියාව කිරීම
- මූලික අවශ්‍යතා සපුරා ගැනීම
- සේවා ස්ථානය ආරක්ෂිත වීම
- පිරිසිදු හා ප්‍රසන්න සේවා ස්ථානයක් පැවතීම
- රැකියාවට අවශ්‍ය මෙවලම් හා උපකරණ ලබාගැනීම
- රැකියාවට අදාළ පුහුණුවීම්
- නිවාඩු ලබා ගැනීමේ වරප්‍රසාද
- වෘත්තීය සමිති ක්‍රියාකාරීත්වය
- සුදුසුකම් මත උසස්වීම් ලබාගැනීම

### යුතුකම්

- නියමිත වේලාවට සේවයට පැමිණීම
- රැකියාවට යෝග්‍ය පෞද්ගලික පෙනුම පවත්වා ගැනීම
- යහපත් පැවැත්මෙන් යුතු වීම
- මහන්සි වී වැඩ කිරීම
- කණ්ඩායම් සාමාජිකයකු ලෙස වැඩ කිරීම
- සේවා අවශ්‍යතා නොපිරිහෙලා ඉටු කර දීම
- සේවා ස්ථානයේ දේපළ ආරක්ෂා කිරීම
- සේවා ස්ථානයේ ගෞරවය ආරක්ෂා කිරීම
- සාමූහික වගකීමෙන් යුතුව කටයුතු කිරීම

**6.6 ක්‍රියාකාරකම**

- කාර්යාල සේවකයන් තම යුතුකම් ඉටු කිරීමේ වැදගත්කම පිළිබඳ බිත්ති පුවත් පතට ලිපියක් ලියන්න.

### පෞද්ගලික වෘත්තීය ගුණාංග ප්‍රගුණ කර ගැනීම

වැඩ ලෝකය තුළ සාමූහිකව කටයුතු කිරීම මෙන් ම පෞද්ගලික වත් තම කාර්ය සාධනය ඉහළ නංවා ගැනීම අවශ්‍ය ය. කාර්ය සාධනය යනු තමන්ගේ දක්ෂතා උපරිම මට්ටමින් ක්‍රියාවට නැංවීමයි. එහි දී ඉතා වැදගත් වන්නේ තම කුසලතාවලට, හැකියාවට මෙන් ම රුචිකත්වයට ද ගැළපෙන රැකියාවක් තෝරා ගැනීමයි.

වර්තමානයේ කාර්ය සාධනය ඉහළ මට්ටමක තබා ගැනීමට සාම්ප්‍රදායික ක්‍රමවේදවලට වඩා නවීන තාක්ෂණ ක්‍රමවේද යොදා ගැනීම වැදගත් වේ. සේවාදායකයා විසින් වෘත්තීය ගුණාංග ප්‍රගුණ කර ගැනීම ද වැදගත් වේ. වැඩ ලෝකය අපේක්ෂා කරන රැකියා කුසලතා හඳුනා ගැනීම මෙන් ම, තමන් සතු කුසලතා හඳුනා ගෙන කටයුතු කිරීම ද අවශ්‍ය ය.

**සේවාදායකයා ප්‍රගුණ කර ගත යුතු ගුණාංග**

- කණ්ඩායම් හැඟීමෙන් යුතුව කටයුතු කිරීම
- විවිධ භාෂාවන් හැසිරවීමේ හැකියාව
- නායකත්ව ලක්ෂණ ප්‍රගුණ කර ගැනීම
- විශ්ලේෂණය කිරීමේ හැකියාව
- යහපත් අන්තර් පුද්ගල සබඳතා පවත්වා ගැනීම
- ඉහළ මට්ටමේ පෞරුෂයක් පවත්වා ගැනීම
- තීරණ ගැනීම හා ගැටලු විසඳීම
- නවීන තාක්ෂණ උපකරණ භාවිතය



පරිගණක සමග වැඩ කරන පිරිසක්

පෞද්ගලික වෘත්තීය ගුණාංග පුහුණු කර ගැනීම සඳහා භාවිත කළ හැකි විවිධ ඉගෙනුම් ක්‍රම රාශියක් ද දක්නට ලැබේ.




දකුණු ෆ්ලොරිඩා විශ්වවිද්‍යාලය (2014) දක්වා ඇති ඉහත ඉගෙනුම් ක්‍රම, ශ්‍රී ලංකාවේ සේවාදායකයන්ට ද තම පෞද්ගලික වෘත්තීය ගුණාංග වැඩිදියුණු කර ගැනීම සඳහා භාවිත කළ හැකිය.

## සේවාලාභීන් තෘප්තිමත් කළ හැකි උපාය මාර්ග

සේවාලාභියා යනු යම් ආයතනයකින් සේවය ලබා ගන්නා පුද්ගලයා වේ. සේවාලාභියා තමන් ලබා ගත් සේවාව ගැන සතුටට පත්වීම, ආයතනයක දියුණුවට හේතු වේ. විශේෂයෙන් පෞද්ගලික ආයතන සේවාලාභියාගේ තෘප්තිමත් බව කෙරෙහි විශේෂ සැලකිල්ලක් දක්වයි. එයට හේතුව තෘප්තිමත් වූ සේවාලාභීන් දිගට ම ආයතනයක් සමග රැඳී සිටීම, ඔවුන්ගේ ප්‍රගතියට හේතු වීමයි.

දූරකථන සමාගමක සේවාලාභීන් දෙස බලන්න. සේවාලාභීන් ඒවායේ මිල ඉහළ ගිය ද, ඒවා අත්හැර නොයන්නේ එම සමාගමෙන් ලැබූ සේවාවේ තෘප්තිමත් බව නිසා ය.

එය සේවාලාභීන් තෘප්තිමත් වූ බවට ලැබෙන සහතිකය වේ. එසේ ම ප්‍රශංසාත්මක ලිපි ලැබීම, ඇගයීම්, උත්සව සංවිධානය කිරීම, එම ආයතනයට ප්‍රචාරයක් ලබා දීම ආදිය ද සේවාලාභියා තෘප්තිමක් වූ බවට ලැබෙන සහතික වේ.

සේවාලාභීන් තෘප්තිමත් කළ හැකි උපායමාර්ග 09ක් ජෙරී ග්‍රෙගරි (2013) විසින් දක්වා තිබේ.

1. සේවාලාභීන් ඔබේ ප්‍රධානියා ලෙස සලකන්න.
2. සේවාලාභීන්ගේ තෘප්තිමත් බව ඇගයීමට ලක් කරන්න.
3. සේවාලාභීන් තුළ විශ්වාසවන්ත බව ගොඩනගන්න.
4. සේවාලාභියාගෙන් සිදු වූ වැරදි අමතක කරන්න.
5. සේවාලාභියාගේ අපේක්ෂණ ලැයිස්තුගත කරන්න.
6. සේවාලාභීන් නිවැරදිව සමීක්ෂණය කර හඳුනා ගන්න.
7. විද්‍යුත් තැපැල් (**email**) මගින් ගනුදෙනු කරන්න.
8. සේවාලාභීන් සමග සමාජ වෙබ් අඩවි හරහා කථා කරන්න.
9. සේවාලාභීන්ට බොරු කීමෙන් වළකින්න.

(Jerry Gregoire, 2013)

සේවාලාභීන් තෘප්තිමත් කළ හැකි තවත් උපාය මාර්ග කිහිපයක් ද හඳුනාගත හැකි ය.

නිතර ම වගවීම තබා ගැනීම, සජීවී සංවාද පැවැත්වීම, ක්ෂණික ප්‍රතිචාර දැක්වීම, ධනාත්මක අත්දැකීම් ලබා දීම, පෞද්ගලිකව උපකාර කිරීම, සේවාලාභියාගේ දෘෂ්ටියෙන් සිතීම, සේවාලාභීන්ට සවන්දීම, තමන් සතුටු වන ආකාරයට සේවාලාභීන්ට ද සැලකීම

ඇතැම් ආයතනවල, සේවාලාභීන් අගය කරන වැකි ප්‍රදර්ශනය කර තිබෙනු ඔබ දකින්නට ඇත. ඒවා ද සේවාලාභීන් තෘප්තිමත් කිරීමට අනුගමනය කරන ක්‍රියාමාර්ගයකි.

## 6.7 ක්‍රියාකාරකම

- ඔබ සේවාදායකයා නම් ඔබේ සේවාලාභීන් තෘප්තිමත් කිරීමට ඔබ අනුගමනය කරන උපාය මාර්ග පෙළගස්වන්න.
- විවිධ ආයතනවල ප්‍රදර්ශනය කර ඇති සේවාලාභීන් අගය කරන වැකි එකතු කරන්න. ඔබ ද එවැනි වැකියක් නිර්මාණය කරන්න.

### ආදායම් ඉපයීම හා ජීවන රටාව

වැඩ ලෝකය පිළිබඳ විමසීමේ දී වැඩි දෙනකු කැමැත්ත දක්වනුයේ වෛද්‍ය, ඉංජිනේරු වැනි වෘත්තීන්වල නිරත වීමටයි. එයට හේතුව එම වෘත්තීන් හරහා ඉහළ ආදායමක් හා සමාජ පිළිගැනීමක් ලබාගත හැකි වීමයි. ඒ අනුව වැඩ ලෝකය තුළ ආදායම යන්න ප්‍රධාන සාධකයක් වේ. රැකියාවකට ඉල්ලුම් කිරීමේ දී වුව ද මුලින් ම සලකා බලන සාධකයක් වන්නේ ද වැටුපයි. එයට හේතුව හොඳ ආදායමක් ලැබිය හැකි වීමෙන් ජීවන තත්ත්වය ඉහළ නංවා ගැනීමට හා යහපත් ජීවන රටාවක් අනුගමනය කිරීමට හැකි වීමයි.

පුද්ගලයාට ලැබෙන ආදායම අඩු වැඩි වීම මත ආයතනයට ඇති වන වාසි හා අවාසි,

**වාසි** - සේවකයාගේ කාර්යක්ෂමතාව වැඩි වීම, සේවක තෘප්තිය ඇති වීම, සම්පත් අපතේ යාම හෝ විනාශ වීම අවම වීම, සේවකයන්ගේ සොරකම්, දූෂණ අඩු වීම, ආයතනයට ළෙන්ගතු බවක් දැක්වීම

**අවාසි** - නිවාඩු ගැනීම් වැඩි වීම, වැඩ ප්‍රමාද වීම, විවිධ උද්ඝෝෂණ ඇති වීම, ආයතන තොරතුරු බාහිරට ලබා දීම, සොරකම් කිරීමට පෙළඹීම, ඉක්මනින් සේවය අතහැර යාම, ආයතනයේ දියුණුව කෙරෙහි උනන්දු නොවීම

ඉහළ ආදායමක් ලැබීමෙන් සේවාදායකයාට ආයතනයට හිතවත්ව කටයුතු කිරීමට මෙන් ම ඔහුගේ පැවැත්ම, පෞරුෂය, ආදි වෘත්තීය ගුණාංග ඉහළ මට්ටමින් පවත්වා ගැනීමට ද හැකියාව ලැබේ. අනෙක් අතට ජීවත් වීමට ප්‍රමාණවත් ආදායමක් රැකියාවෙන් නොලැබුණ හොත් විවිධ දූෂණ, අල්ලස්, සොරකම් කිරීම් ආදියට යොමු වීමෙන් ආයතනයට මෙන් ම පුද්ගලයාට ද හානි සිදු වේ. ජීවත් වීමට අවශ්‍ය ආදායම ඉහළ නංවාලීම කෙරෙහි ආයතනය ද අවධානය යොමු කළ යුතු අතර, ලැබෙන ආදායම අනුව ජීවන රටාව හැඩගස්වා ගැනීමට සේවාදායකයා ද වගබලා ගත යුතු වේ.

**සාරාංශය**

- වැඩ ලෝකයේ විවිධත්වයක් දක්නට ලැබේ.
- සියලු ම රැකියා සමාජයට වැදගත් වේ.
- රැකියා අතර උස් පහත් යනුවෙන් භේදයක් නොමැත.
- ශ්‍රමාභිමානයෙන් යුතුව සේවය කිරීම තෘප්තිමත් බවට හේතු වේ.
- සෑම රැකියාවක් ම සමාජ ප්‍රගමනයට හේතු වේ.
- රැකියා සඳහා ශ්‍රමය වැදගත් වන අතර, පුහුණු ශ්‍රමයට ඉහළ ඉල්ලුමක් තිබේ.
- ශ්‍රමිකයකු ලෙස යහපත් ගුණාංග වර්ධනය කරගත යුතු වේ.
- සේවා ස්ථානයේ අපේක්ෂණ කෙරෙහි සැලකිලිමත් වීම අත්‍යවශ්‍ය වේ.
- සේවක යුතුකම් හා අයිතිවාසිකම් ගැන දැනුම්වත් වීම වැදගත් ය.
- පෞද්ගලික කාර්ය සාධනය ඉහළ නංවා ගැනීම, ආයතනයට මෙන් ම තමන්ට ද වැදගත් වේ.
- සේවාලාභීන් තෘප්තිමත්ව තබා ගැනීම, සේවාදායකයාගේ වගකීමක් වේ.
- රැකියාවේ දී ලබන ආදායම, සේවාදායකයාගේ ජීවන රටාව හැඩ ගස්වා ගැනීමට බලපායි.

### පැවරුම

1. ඔබේ අනාගත වෘත්තීය අපේක්ෂා අනුව නිරත වීමට බලාපොරොත්තු වන රැකියා ක්ෂේත්‍රයක් තෝරා ගන්න.

2. ඔබේ පාසලේ වෘත්තීය මාර්ගෝපදේශ ගුරුතුමා සමග සාකච්ඡා කර, ඒ සඳහා වර්ධනය කරගත යුතු වෘත්තීය කුසලතා හඳුනාගෙන ලැයිස්තුවක් සකස් කරන්න.

3. එම වෘත්තිය තුළින් ඔබ සමාජයට ඉටු කිරීමට බලාපොරොත්තු වන දේ ඇතුළත් කර, බිත්ති පුවත්පතට ලිපියක් සකස් කරන්න.